Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

Кесаҙна
11
ҒИНУАР
1990 йыл.
№ 5 (7511)

Хаҡы 3 тин.

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Беҙҙең кандидаттар

# ЕҢ ҺЫҘҒАНЫП ЭШЛӘР САҠ...




Мәжит Ғафури исемендәге Башҡорт академия драма театрына— 70 йыл

—3-сө бит.

**«ҠАР КЕШЕҺЕ» БУЛҒАНМЫ?**

—4—5-се биттәр.




«Студент көндәлектәре» (дауамы)

—6-сы бит.




**ТАСС һәм АПН хәбәрҙәре буйынса**

—7-се бит.

**XXXVII ӨЛКӘ КОМСОМОЛ КОНФЕРЕНЦИЯҺЫ ДЕЛЕГАТТАРЫ ИҒТИБАРЫНА!**

XXXVII өлкә отчет-һайлау комсомол конференцияһы 1990 йылдың 20 ғинуарында иртәнге сәғәт 10-да Өфө ҡалаһындағы республика ижтимағи-политик үҙәк бинаһында (Фрунзе урамы, 40) асыла. Делегаттарҙы теркәү сәғәт 8-ҙән башлана.

Конференция делегаттарын теркәү 17, 18 ғинуарҙа — иртәнге сәғәт 9-ҙан киске 9-ға, 19 ғинуарҙа иртәнге 8-ҙән көндөҙгө 2-гә тиклем ВЛКСМ Өлкә Комитетының (Туҡай урамы, 46) кәңәшмәләр залында үткәрелә. 2, 12, 7-се троллейбустар менән «Ленин паркы» туҡталышына тиклем барырға.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты.

**ВЛКСМ-дың БАШҠОРТОСТАН ӨЛКӘ КОМИТЕТЫНЫҢ ҺУҢҒЫ ПЛЕНУМЫНДА 789-сы БҮЗДӘК ТЕРРИТОРИАЛЬ ОКРУГЫ БУЙЫНСА РСФСР ХАЛЫҠ ДЕПУТАТЛЫҒЫНА КАНДИДАТ ИТЕП ӨЛКӘ КОМИТЕТТЫҢ БЕРЕНСЕ СЕКРЕТАРЫ РАФАЭЛЬ МӘХМҮТ УЛЫ САФУАНОВ КҮРҺӘТЕЛДЕ. ҺҮҘ—БЕҘҘЕҢ КАНДИДАТҠА.**

— Минән йыш ҡына: «Ниңә һуңғы ваҡытта комсомолдан йәштәр күпләп сыға, беҙҙең Башҡортостан буйынса бындай миҫалдар бармы?» — тип һорайҙар.

Һанай башлаһаң, сәбәптәр етерлек, шулай ҙа иң урынлыһы, минеңсә, комсомолецтарҙың үҙ ойошмаһына һүлпән, үҙ ихтыяжын ғына ҡәнәғәтләндереүгә ынтылыусан ҡараштa тороуында. Ғәҙәттә: «Комсомол миңә нимә бирә һуң?» —тип кенә әйтергә яраталар. Был үҙе үк ошондай ҡараштарҙың сағылышын асыҡ күрһәтеүсе дәлил. Эйе, был егеттәр менән ҡыҙҙарҙың ғына ғәйебе түгел, ә барыбыҙҙың да елкәһенә төшкән уртаҡ бәлә. Улай булмаһа йәштәр, ойошмаға берләшеү кәрәклеген аңларға ла өлгөрмәйенсә, ошо ойошма ағзаһы булып китмәҫ ине. Хатта күптәрҙе унда формаль рәүештә генә йәлеп итеү практикаһы өҫтөнлөк алды, тип әйтһәк тә хата булмаҫ.

Икенсе сәбәп — комсомолецтарҙың, ойошма булараҡ, үҙҙәренең маҡсаттарын, йәмғиәттә тотҡан урынын һәм билдәләнешен үҙләштереүгә инана барыуы бик аҡрын булыуында.

ВЛКСМ-дың иң беренсе сиратта йәштәргә тәьҫир итеүгә булышлыҡ итеүсе генә көс түгел, ә шул йәштәрҙең мәнфәғәтен күҙәтеүсе һәм яҡлаусы булыуын аңлауға ла ҙур ауырлыҡтар аша саҡ барып етелде.

Тағы ла бер етди сәбәп—комсомол комитеттары эшенең формаль йүнәлеш алыуы, уларҙың һуҡыр рәүештә партия комитеттарының эш төрҙәрен һәм ысулдарын

**Р. ГӘРӘЕВ фотоһы.**

(Башы. Аҙағы 2-се биттә).

## Беҙҙең кандидаттар

# ЕҢ ҺЫҘҒАНЫП ЭШЛӘР САҠ...

**(Аҙағы. Башы 1-се биттә).**

ҡабул итеүендә. Союз эсендә демократлаштырыу процесының ауыр барыуы ла бәкәлгә һуға. Ябай комсомолецтарҙың мөмкинлектәре түбән булыуы, төүге ойошмаларҙың төп мәсьәләләргә, шул иҫәптән кадрҙар менән эш итеүгә ҡарата фекере күп осраҡта инҡар ителеүе лә ошо күренештең сағылышы булып тора. Шуға күрә комсомолдан ғариза менән үҙе теләп сығыусыларҙы ла, йәшәгән урынынан иҫәптән төшмәйенсә, күсеп китеүселәрҙе лә күпләп осратырға мөмкин.

Һәр бер күренеш тиктомалдан ғына барлыҡҡа килмәй, уның тамырҙары тәрәнгә барып тоташа. Шуға ла ...әрлә аптырашлы һорауҙар...ың йыш ҡабатланыуы тәби... күренеш. Һуңғы ваҡыт... иштергә тура килгән һо...уҙарҙы дөйөмләштереп, ...спублика комсомолын бор...ғандарына төплерәк тая..., уларҙың ҡайһы берҙә...ә туҡталып китеү урын... булыр, тип иҫәпләйем.

**— Уҙған һайлауҙан һуңғы ...рҙа комсомолда, атап әйт...әндә, Өлкә Комитетында ...л йүнәлештә нимәләр эш...әде?**

— Төүге ойошмаларға ...аллылыҡты күтәреү маҡ...ында күп кенә мөмкинлектәр ҡайтарып бирелде. Мәҫәлән, комсомолға ҡабул итеүҙе һуңғы ҡарарға килеү, үҙаллы финанс кенәгәләрен асыу, йыйылған взностарҙың бер өлөшөн төүге ойошмала ҡалдырыу урында башҡарыла. Бюджетты булдырыу ҙа комсомолда хәҙер аҫтан тәҡдимдәрҙе иҫәпкә алыуҙан башлана. Юғарыраҡ торған комсомол комитеттарына ағзалар һайлау ҙа һуңғы йылдарҙың ҡаҙанышы булып тора.

**— Комсомолдың Өлкә Комитеты был тәңгәлдә ниндәй өлөш индерҙе һуң?**

— Иң беренсе сиратта, төүге пленумда уҡ, асыҡтан-асыҡ фекер алышып, һәр кандидатураны төрлө яҡлап тикшереп, Өлкә Комитет аппаратында резервта тороусыларҙы раҫланыҡ. Был төрлө имеш-мимеш һүҙҙәрҙән ҡотҡарҙы. Беҙҙең практикала Өлкә Комитет секретарҙарын альтернатив кандидатураларҙан һайлап ҡуйыу ғәҙәти күренешкә әүерелде. Төрлө урынға командировкаларға сығыуҙың да йөкмәткеһен үҙгәртергә тура килде. Хәҙер урындарҙағы хәлде ныҡлап өйрәнеп, туранан-тура ярҙам ойошторорлоҡ комплекслы бригадалар булдырыуҙы хуп күрәбеҙ. Өлкә Комитет пленумында шулай уҡ ВЛКСМ-дың XXI съезы һәм Рәсәй комсомолының беренсе съезына делегаттар һайлауҙың иң демократик юлына туҡталырға ҡарар ителде.

Аппарат менән һайлап ҡуйылған органдың үҙ-ара мөнәсәбәте мәсьәләләрен хәл итеүҙә лә яңы алымдар ҡулланыла. Студент отрядтары хәрәкәтен демократлаштырыуҙа етди генә аҙымдар яһалды.

Башҡорт телендә «Йәшлек» газетаһының сыға башлауы республика йәштәре өсөн тағы ла бер мөһим ҡаҙаныш булды.

**— Йәштәрҙең комсомолға ышанысын кире ҡайтарыу өсөн нимә эшләргә кәрәк? Һеҙ үҙегеҙ ВЛКСМ-дың киләсәгенә ышанаһығыҙмы?**

— Һорау ябай түгел. Мин уны ике өлөшкә бүлеп ҡарар инем. Ойошма буларaҡ комсомолғамы, әллә йәштәрҙең коммунистик союзы үҙ эсенә алған идеяға ышаныумы?

Ойошмаға ышаныу — ябайыраҡ юл: бында күп әйбер кешеләрҙән тора, йәғни булдыҡлы етәксе килеп сығыу менән ыңғай күренештәр ҙә күҙгә салына башлай. Әйтәйек, фәнни-техник ижад үҙәктәре, торлаҡ төҙөү кооперативтары, хужалыҡ иҫәбендәге төрлө подразделениелар барлыҡҡа килә. Шуға күрә хатта торғонлоҡ йылдарының иң ҡыҙыу мәлендә лә йәштәргә йәшәүе ҡыҙыҡлы булған комсомол ойошмалары аҙ булманы. Йәштәр энергияһын файҙалы эштәргә йүнәлтә алды.

Ә бына коммунистик идеяларға инаныуҙы булдырыу бик уҡ ябайҙан түгел. Был идеяның үҙенең уҡ йәлеп итеү көсө үткәндең оло хаталары менән тоноҡланды. Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ: әгәр күпселек йәш егет һәм ҡыҙҙар, ғаиләләрҙең торор мөйөшө, балалар баҡсаһында һәм яслела урыны булмаһа, яҡшы итеп эш хаҡы алырға, үҙҙәренең ялын файҙалы итеп ойошторорға мөмкинлеге булмағанда, коммунистик идеялар менән янып йәшәү мөмкинме? Минең уйымса, комсомол үҙенең абруйын бына шул юғары төшөнсәләр тураһында күберәк һөйләп, конкрет кешенең тормош хәлен яҡшыртыу тураһында аҙыраҡ ҡайғыртыуы арҡаһында юғалтты ла инде. Ә комсомолдың киләсәгенә ышаныуыма килгәндә, шуны әйтә алам: беҙ үҙ идеалдарыбыҙҙан бер ҡасан да баш тартҡаныбыҙ юҡ. Тик уларға, минеңсә, барабан шауы менән түгел, ә һәр кемгә үҙ ҡулы менән үҙенә бәхет яулауға реаль шарттар тыуҙырыу аша ғына килергә мөмкин.

**— Киләсәктә комсомолдың моделен нисек күҙ алдына килтерәһегеҙ?**

— Һеҙ комсомолдың XXI съезы алдынан яңы устав проектының бер нисә варианты буйынса фекер алышыу барышы тураһында ишеткәнһегеҙҙер, моғайын. Һәр устав комсомолдың ойоштороу структураһына ентекле туҡтала. Ошонан сығып, буласаҡ комсомолдың бер нисә моделе төҫмөрләнә.

1) ВЛКСМ — ул үҙенең төүге ойошмаларының тулы үҙаллылығына таянған берҙәм ойошма.

2) ВЛКСМ — ул федератив принциптарҙа төҙөлгән йәштәр союзы, йәғни союздар союзы.

Минеңсә, комсомолдың киләсәге тураһында һүҙ алып барғанда, илдәге бөгөнгө хәлде күҙ уңынан ысҡындырмаҫҡа кәрәк, сөнки комсомолдағы үҙгәрештәр теге йәки был формала, ғөмүмән, йәмғиәттә барған процестарға тәьҫир итеп, берҙәм ССР Союзын ныҡытыуға йәки ундағы тарҡатыу тенденцияларына булышлыҡ итәсәк. Бының менән дә иҫәпләшмәү мөмкин түгел.

Беҙ берҙәм һәм көслө ил булыу яғында. Комсомол берҙәм, бөтөн ойошма булып ҡалғанда ғына, үҙенең позицияларын яуларға һәләтле буласаҡ. Тик бының өсөн мотлаҡ шарт — комсомолдың ысын мәғәнәһендә демократик, төүге ойошмаларҙың тик үҙаллы структура булыуы.

**— Комсомолда милли проблемалар нисек сағылыш таба?**

— Иң ышаныслы интернационалистар — балалар, тиһәм, минең менән барыһы ла ризалашыр, моғайын. Был күпселек үсмерҙәргә лә ҡарай. Мәҫәлән, республикалағы күп кенә комсомол ойошмаларын килтерергә була. Үҙ эшмәкәрлегебеҙҙә беҙ беренсе сиратта һәр ҡайһыбыҙҙың СССР гражданы булыуынан сығып эш итәбеҙ. Ниндәй генә милләт вәкиле булмаһын, ҡайҙа ғына йәшәмәһен, совет кешеһе Конституция биргән гарантияларҙы тулыһынса файҙаланырға хоҡуҡлы. Ә комсомолға килһәк инде, уның бурыстары һәм хоҡуҡтары бер ниндәй ҙә милләткә ҡарамай, бары тик төүге ойошмаларҙың үҙаллылығы кимәленә бәйле. Шулай булғас, төүге ойошма Ҡаҙағстанда, Украинала, Рәсәйҙәме — бер ниндәй ҙә айырма күрмәйем. Үҙ республикабыҙҙа халҡыбыҙҙың күп милләтле булыуын һайлап ҡуйыласаҡ органдарҙы, аппараттарҙың комсомол комитеттарын булдырғанда ғына иҫәпкә алабыҙ.

**— Һеҙ нисек уйлайһығыҙ, комсомол иң яҡшы йәштәр ойошмаһымы, әллә донъя тарихында башҡа төрлө йәштәр ойошмаһының яҡшыраҡ тәжрибәһе бармы?**

— Йәштәрҙең бер ойошмаһын икенсеһе менән сағыштырып ҡарау — ифрат ҡатмарлы мәсьәлә. Сөнки төрлө ойошмалар төрлө шарттарҙа эшләй. Берәүҙәре илдәге берҙән-бер ойошма булып тора, еҫтәүенә, ул етәкселек итеүсе партияның ойошмаһы була, икенселәре етәкселек режимына ҡаршы, ә өсөнсөләре, дөйөм алғанда, хөкүмәт политикаһынан риза, тик йәштәрҙең хоҡуҡ офоҡтарын киңәйтеү өсөн көрәшә.

Халыҡ-ара йәштәр хәрәкәтендә ВЛКСМ-дың абруйы ярайһы уҡ юғары. Берҙән, ул — СССР комсомолы, икенсенән, ул күп миллионлы, финанс яғынан алғында ныҡлы баҫып торған, үҙенең тейешле материаль базаһы булған, халыҡ-ара аренала актив политика алып барған ойошма.

Комсомол — партия һәм хөкүмәттең ярҙамы менән көслө. Бер генә миҫал килтерәм. Бөгөн комсомолдағы 100 меңдән ашыу эштән бушатылған хеҙмәткәр — халыҡ хужалығы белгестәре, уҡытыусылар, юғары квалификациялы эшселәр. Ниндәй илдең йәштәр ойошмаһында материаль производствонан бушатылған ошо тиклем кешене осратырға була?

**— Шулай ҙа башҡа йәштәр ойошмалары тәжрибәһенән комсомол үҙе өсөн нимәләрҙе үҙләштерҙе?**

— Бында әле генә башлаған фекерҙе дауам итеү дөрөҫөрәк булыр. Ни өсөн хөкүмәт төп эшенән бушатылған комсомол хеҙмәткәрҙәренең һан яғынан үҫеүенә ризалашып ҡараны? Сәбәбе — комсомол йәштәрҙе коммунистик рухта тәрбиәләргә, производство пландарының үтәлеше өсөн яуаплы булырға тейеш, тип ҡарауҙа. Ысынбарлыҡта иһә, комсомол комитеттары актив эшләһә лә, илдә барған торған һайын насарыраҡ үтәлә барҙы, хеҙмәт дисциплинаһы ҡаҡшаны, әхләҡи нормалар түбәнәйҙе. Йәштәр комсомол комитеттарында үҙҙәрен яҡлаусыны тапмай, уларға ышанысын юғалта башланы. Дәүләт, хужалыҡ, политик эштәргә комсомолды яҡындан йәлеп итеүҙең тышҡы формаһын ғына биреп, уны яһалма рәүештә дәүләтләштерергә тырышыу комсомол менән дәүләттең үҙ-ара эшлекле мөнәсәбәттәрен булдырыу механизмына зыян ғына килтерҙе. Ә ҡайһы бер йәштәр союзында ыңғай миҫалдар бар ине. Мин бында немец ирекле йәштәр союзын күҙ уңында тотам.

Йәштәрҙең фәнни-техник ижады системаһын булдырғанда, комсомол башлыса немец иптәштәрҙең тәжрибәһенә таянды. Бер һүҙ менән әйткәндә, бөгөн ВЛКСМ-дың абруйын күтәреүгә ярҙам иткән бөтә алдынғы алымдар ҙа башҡа союздарҙа булған ыңғай тәжрибәне үҙләштереүҙән барлыҡҡа килде.

**— Комсомолда төрлө йәштәге кешеләрҙең мәнфәғәттәре нисек үҙ-ара бәйләнеш таба?**

— Йәштәрҙең төп мәнфәғәттәре, дөйөм алғанда, тап килә, улар йәш айырмалығына ҡарамай. Мәҫәлән, белем алыу, хеҙмәткә әҙерләк, балалар тәрбиәләү. Ә эш төрҙәренә килһәк инде, ул тулыһынса төүге комсомол ойошмаһына бәйле. Күңелдәргә ниндәйе хуш килә, шуны һайлап алырға мөмкин.

**— Йәштәр политикаһы. Һеҙ уны нисек күҙ алдына килтерәһегеҙ?**

— Дөйөм алғанда, йәштәр политикаһы — ул йәштәрҙең башҡа йәмәғәт ойошмалары менән бер ҡатар социаль-экономик, политик һәм хоҡуҡи мөмкинлектәргә ирешеү сараһы. «СССР-ҙа дәүләт йәштәр политикаһының дөйөм башланғыстары» законы проекты әҙерләнелде, әле уның буйынса фекер алышыу дауам итә. Комсомолдан һайланған халыҡ депутаттары алдында ошо законды Верховный Советтың яҡындағы сессияһында ҡабул итеүгә өлгәшеү бурысы тора.

Ғөмүмән, йәштәрҙең дәүләт политикаһы йорто яйлап төҙөлә, уның нигеҙенең төүге ныҡлы ташы — социаль проблемаларҙы хәл итеүгә йөҙ менән боролоу.

**— Комсомол йәштәрҙе, 30—40-сы йылдар комсомолы кеүек уҡ, «идеялы» итә аламы? Бөгөн, мәҫәлән, яңы «Амурҙағы Комсомольск» төҙөү мөмкинме?**

— Әйҙәгеҙ, уйлап ҡарайыҡ. Идеялы булыу нимә аңлата һуң? Коммунист булып, үҙенең зиһенен кешелек донъяһы булдырған барлыҡ байлыҡты белеү менән байытҡан кеше генә иҫәпләнә ала, тигән В. И. Ленин. Шуға ла белем, культура яғынан бөгөнгө йәштәр 30-сы йылғы йәштәштәренән күпкә юғары тора. 30—40-сы йылдарҙың данлыҡлы быуыны һәр саҡырыуға йәнетәне менән инанған, уларға үткәндең хаталарын үҙ иңендә күтәрергә тура килмәгән. Ә яңы «Амурҙағы Комсомольск»ты төҙөүгә килһәк инде, БАМ, Афғанстан һәм башҡа яуаплы башланғыстарҙан һуң, йәштәр бөгөн һәр бер саҡырыуға һикереп тормаясаҡ. Беренсе сиратта улар теге йәки был эште бөтә яҡлап нигеҙләүҙе, дөйөм халыҡ гарантияһын, дәүләттең яуаплылыҡты үҙ өҫтөнә алыуын талап итәсәктәр.

**— Хәҙер Рәсәй комсомолы тураһында күп һөйләйҙәр. Нисек уйлайһығыҙ — ул беҙгә кәрәкме?**

— Рәсәй Федерацияһы юл, торлаҡ, культура усаҡтары, ғилми кадрҙар, уҡыу йорттары менән тәьмин ителеү яғынан аҙаҡҡы урындарҙың береһен алып тора. Был Рәсәйҙең үҙенең политик, йәмәғәт ойошмаларының, уларҙың етәксе органдарының булмауынан килеп сыҡты. Федерацияның проблемаларын хәл итеү Рәсәйҙең ҡеүәтен бермә-бер арттырасаҡ.

Ошо һәм башҡа сәбәптәр ВЛКСМ Үҙәк Комитетында Рәсәй комсомолының беренсе съезын уҙғарыу кәрәклеге тураһындағы ҡарарҙы ҡабул итеүгә килтерҙе.

Шул уҡ ваҡытта беҙ, был йүнәлештәге эш ашыҡмай, төплө иҫәп менән башҡарылырға тейеш, тигән фекерҙәбеҙ. Сөнки РСФСР-ҙың өлкә, край комсомол ойошмаларының бюджет дефицитының суммаһы бөгөн 20 миллион һум тирәһе, ул ВЛКСМ-дың дөйөм бюджеты иҫәбенә ҡапланып килә.

**— ВЛКСМ-дың Өлкә Комитеты депутатлыҡҡа кандидаттар күрһәтеү кампанияһына ниндәй баһа бирә?**

— Был юлы комсомол комитеттары былтырғыға ҡарағанда активыраҡ булды. Шулай ҙа бөгөнгө көнгә депутат статусының асыҡ ҡына билдәләнеп бөтмәүе күҙгә ташлана. Был күптәрҙең, иң беренсе сиратта йәш колхозсыларҙың һәм эшселәрҙең һайлау кампанияһында ҡатнашыуҙан ҡурҡып ҡалыуына килтерҙе.

Был эшкә билдәле буталсыҡты Үҙәк һайлау комиссияларының Һайлау тураһындағы законды айырым положениеларын үҙҙәренсә аңлатырға маташыуы, кандидаттар күрһәтеү процесына ҡайһы бер партия работниктарының урынһыҙға тығылырға тырышыуы ла булышлыҡ итте. Беҙ әле лә ҡайһы бер иптәштәребеҙҙе кандидат итеп күрһәтеүҙе өнәп еткермәгән осраҡтарға тап булабыҙ, йыш ҡына беҙҙе властъа ынтылыуҙа ла ғәйепләп ташлайҙар.

Бында нимә әйтеп була? Беренсенән, беҙҙе ғәйепләүселәр — үҙҙәре ниндәй генә юл менән булһа ла, власть башында ҡалырға тырышыусылар улар. Икенсенән, йәштәрҙең мәнфәғәтен власть органдарында актив эшләү менән генә яҡларға мөмкин икәнлеген беҙ бер ҡасан да йәшермәнек һәм күп тапҡыр асыҡтан-асыҡ әйтә килдек. Шулай булғас, үҙебеҙҙең кандидаттар өсөн беҙ ныҡ торасаҡбыҙ.

**— Партия һәм комсомол комитеттарының үҙ-ара мөнәсәбәте тураһында нимә әйтә алаһығыҙ?**

— Ныҡлы рәүештә улар СССР Конституцияһында, КПСС һәм ВЛКСМ Уставтарында ныҡытылған. ВЛКСМ Уставындағы сиғе мәсьәләгә ҡағылышлы пункттты үҙгәртеүгә йүнәлтелгән тенденцияны ла йәштәрҙең үҙ-ара мөнәсәбәттәрҙе партнерҙар нигеҙендә ҡорорға ынтылыуы, идея берҙәмлеген инҡар итмәйенсә, үҙаллылыҡҡа ирешеү теләге менән аңлатырға мөмкиндер.

Беҙҙең республикала партия һәм комсомол активтарының үҙ-ара аңлашып, йөкләп бер төптән тартып алып барыу миҫалдары аҙ түгел. Был тәңгәлдә партияның Бүздәк, Ғафури, Илеш, Стәрлебаш, Саҡмағош, Өфөнөң Калинин, Киров район комитеттарының, Күмертау, Нефтекамск, Салауат, Учалы ҡала комитеттарының эшен яҡшы яҡтан билдәләп була.

Башҡорт дәүләт академия драма театрына — 70 йыл

# ЙОНДОҘЛО МӘЛДӘР БҮЛӘК ИТ, ТЕАТР!



**Театр, театр... Ярһыу хистәр, күңел тетрәнеүҙәре, көтөлмәгән асыштар донъяһы. Театрға нигәндә һин — ваҡтөлмәгән асыштар донъяһы. Театрға нигәндә һин — ваҡ-төйәк булмышлыҡтарҙан арына алмай яфаланған бер ябай кеше булһаң, сыҡҡанда инде — өр-яңы баҫҡысҡа юғарыраҡ күтәрелгән, донъяға өр-яңы ҡараш менән баҡҡан, бөтә ығы-зығыларҙан өҫтөн торған философ...**

**Мәжит Ғафури исемендәге Хеҙмәт Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Башҡорт академия драма театрының төҙөлөүенә ошо көндәрҙә 70 йыл тулды. Беҙҙең хәбәрсебеҙ, театрҙың баш режиссеры Р. В. Исрафилов менән осрашып, уға юбилей айҡанлы бер нисә һорау бирҙе.**

**— Һәр театрҙың йондоҙло мәле була. Йә талантлы актер, йә ҡабатланмаҫ моңло драма әҫәре, йә үҙ мәктәбен төҙөй алған режиссер ҡабыҙа уны. Һеҙҙең театрҙың шундай мәле ҡасан булды?**

— Театрҙың тарихын мин биш этапҡа бүлер инем. Биш быуынға. Һәр быуындың үҙ йондоҙо булған. Был бик тәбиғи. Йондоҙо булмаған театр тарихта эҙ ҡалдыра алмай. Беренсе быуынға В. Мортазин-Иманский етәкселек иткән труппа инә. Ғ. Ҡарамышев, Б. Йосопова, Т. Рәшитова — шул осорҙоң йондоҙҙары. Уларҙың ижади йөҙөн «Ҡарағол» спектакле билдәләй. Икенсе быуында А. Мөбәраков, З. Бикбулатова, Р. Янбулатова, Ә. Садиҡова ҡабатланмаҫ ролдәр башҡарҙы.

Өсөнсө быуынды күбеһенсә Мәскәүҙә ГИТИС-ты тамамлап ҡайтҡан артистар тәшкил итә. Был осорҙа Г. Мөбәрәкова, И. Йомағолов кеүек талантлар үҫеп сыға. М. Кәримдең «Ай тотолған төндә» трагедияһы ҙур уңыш ҡаҙана.

Дүртенсе быуындан Н. Ирсаева, Ф. Ғафаров, Х. Шәмсетдинов, О. Ханов, Ә. Әбүшахманов, Т. Бабичева сәхнә сәнғәте оҫталары булып таныдды. Һәм, ниһайәт, иң йәш быуын вәкилдәре — Э. Юнысова, И. Сәйетов, А. Нәҙерғолов һәм башҡаларҙың да үҙ һүҙен әйтер сағы етте. Минә ҡалһа, уларҙың ынтылыштары ҙур. Нимәгә һәләтле икәнлектәрен ваҡыт күрһәтер.

**— Әле театрҙа йәш артистар күп. Уларҙың уйыны менән Һеҙ ҡәнәғәтме?**

— Һәр театр үҙенә алмаш тәрбиәләргә тейеш. Юғиһә, уның ижади үҫеше туҡталып ҡалырға мөмкин. Йәш артистарҙы институтта уҡ өйрәтә башлайбыҙ. Театрға килгәс тә, ҡайһы ваҡыт сифатҡа зыян килеүгә ҡарамаҫтан, уларға төп ролдәрҙе ышанып тапшырабыҙ. Баланы һыуға ташламай, йөҙөргә өйрәтеп булмай бит инде.

**— «Йөҙөп» сығаларҙмы һуң?**

— Сығалар. Киләсәге өмөтлө йәштәребеҙ бар беҙҙең. Мәҫәлән, Чехов пьесаһы буйынса ҡуйылған «Апалы-һеңлеле өсәү» спектаклендә улар үҙҙәрен яҡшы яҡтан күрһәтеүгә өлгәште. «Театральная жизнь» журналының 20-се һанында (1989 йыл) йәштәрҙең эшен маҡтап яҙып сыҡтылар.

**— Йәштәр проблемаларына театр нисек ҡарай?**

— Проблемаларҙы йәштәрҙекенә, ҡарттарҙыҡына бүлмәҫ инем мин. Төп мәсьәләләр бөтә быуындарҙы ла борсой, тулҡынландыра. Ә айырым алып ҡарағанда, әлбиттә, йәмғиәт йәштәр алдына бик күп яуапһыҙ һорауҙар ҡуя. Ш. Рәхмәтуллиндың «Алмағастар сәскә атҡан саҡта», Н. Ғәйетбаевтың «Юғалтыу-табыштарым» пьесалары буйынса ҡуйылған спектаклдәр менән беҙ йәштәр проблемаларына ла йөҙ менән боролдоҡ, тип әйтергә була.

**— Рифҡәт Вәкилевич, тағы ла тарихҡа ҡағылышлы бер һорау. Ҡайһы бер спектаклдәр, оҙаҡ йылдар буйына барып, театрҙың ижади йөҙөн билдәләй башлай. Шундай спектаклдәр һеҙҙә бармы?**

— Бар, ул М. Фәйзиҙең «Ғәлиәбаныу»ы. Ул 18 йыл инде сәхнәнән төшмәй. Шул уҡ артистар башҡарыуында һаман дауам итә. М. Кәримдең «Ҡыҙ урлау»ы ла беҙҙең ижади йөҙөбөҙҙө сағылдыра. 50-се йылдарҙа уңышлы ҡуйылғандан һуң ул репертуарҙан төшөп ҡала, һуңынан, тамашасылар һорауы буйынса, икенсе быуын артистары уның ғүмерен дауам итә.

**— Баһағыҙҙы төшөргән, үкендергән спектаклдәр булдымы?**

— Сәхнәлә ҡуйылған бер спектакль дә беҙҙе битараф ҡалдырманы. Эйе, уңышһыҙлыҡтар ҙа булғылай, әлбиттә. Әммә мин уларҙан ҡурҡмайым. Ижади үҫеш өсөн эксперименттар ҙа кәрәк.

Ҡайһы саҡта пьеса күтәргән проблемалар үткер, тетрәндергес булып тойола. Әммә, сәхнәгә ҡуя башлағас, унда фекер үҫешенең юҡлығын һиҙәһен. А. Хәлимдең «Пәрей туйы» менән дә шундайыраҡ хәл булды. Шулай ҙа мин үкенмәйем. Ижади яҙмышы ҡыл өҫтөндә ҡалған эштәр ҙә булырға тейештер ул.

Ни өсөн М. Кәримде бөйөк тибеҙ? Уның һәр әҫәрендә эске динамизм, фекер үҫеше дөйөмләштереү кимәленә күтәрелә. Әммә әҙиптең «Диктаторға ат бирегеҙ!» әҫәре менән беҙ уңышһыҙлыҡҡа тарыныҡ. Беренсенән, «Диктаторға ат бирегеҙ!» үҙ ваҡытынан саҡ ҡына алдараҡ ҡуйылды. Тамашасы ундай политик фарсты ҡабул итеүгә әҙер түгел ине. Икенсенән, уны сәхнәгә политик театр ҡуйырға тейеш ине. Беҙҙең мөмкинлектәребеҙ сикләнгән булып сыҡты. Спектакль губернаторға ашнаҡсы кейемен кейҙергән һымаҡ тәьҫир ҡалдырҙы.

**— Тимәк, политик спектаклдәрҙе һеҙ ҡуя алмайһығыҙмы?**

— Улай тимәҫ инем. Һәр тамашасы үҙенә кәрәк спектаклде һайлай. Кемгә — «Ғәлиәбаныу», кемгә «Ун өсөнсө председатель» йә «Һуңғы уҙаман»... А. Абдуллиндың әҫәрҙәре бик ҙур көскә эйә, шулай ҙа иртәрәк булһын ине улар! Политика бит үҙ ваҡытында ҡиммәт. Тормошта ваҡиғалар күп, театр иһә алдан күрә белергә, мәңгелек темаларға иғтибар итергә тейеш.

**— Театр һәм тамашасы... Улар араһында ниндәйҙер күҙгә күренмәҫ көрәш барған һымаҡ. Һөҙөмтәлә йә театр тамашасыға ҡулайлаша, йә тамашасы театрҙың фекерҙәшенә әйләнә...**

— Әммә һис бер ваҡытта ла театр тамашасыны тәрбиәләй алмай. Уны бары тик йәмғиәт кенә тәрбиәләй. Әгәр йәмғиәттә кеше үҙен Кеше итеп тоя алмай икән, әгәр ул ваҡытын сираттарҙа тороуға әрәм итә икән, уның аңлы, зирәк тамашасы булыуы икеле. Ни өсөн фин крәҫтиәне, киске сәғәт 6-ла эштән туҡтап, комбайнын баҫыуҙан асфальтҡа сығарып ҡуя ла, «мерседес»ына ултырып, 200 километрға спектакль ҡарарға китә? Ул үҙен кеше итеп тоя.

**— Шулай ҙа театрҙың тәьҫир итеү көсө бәхәсһеҙ бит?**

— Әлбиттә! Әммә тамашасы күңеленә йоғонто яһау өсөн, «Апалы-һеңлеле өсәү» кеүек юғары интеллектуаль кимәлдәге пьесалар кәрәк. Хәҙер мин упҡын аша сыҡтым, тип уйлайым. Талантлы йәш драматургтар бар.

**— Һеҙ кризис кисерҙегеҙме?**

— Беҙ түгел, драматургия кризис кисерҙе. Әммә Наил Ғәйетбаев, Флорид Бүләков кеүек йәш драматургтар килгәс, эш алға барыр, тип уйлайым. Ф. Бүләковтың «Ҡанатланып ос һин, толпарым!» драмаһына ҙур өмөт бағлайым. Халыҡ, ил яҙмышы хаҡында ул.

**— Һуңғы һорау: күп күренекле артистарҙың китеүе театрҙың бәкәленә һуҡманымы?**

— Юҡ. Йәштәргә юл бирергә, ышанып ҙур эштәр тапшырырға кәрәк. Мөмкинлектән файҙаланып, «Йәшлек» газетаһына ла ижади ҡомар, ҡыйыулыҡ теләйем.

**— Рәхмәт.**

Әңгәмәне
**Т. ЮЛДАШЕВА**
алып барҙы.







ҺҮРӘТТӘРҘӘ: «Ай тотолған төндә». Шәфәҡ ролендә — Г. Мөбәрәкова.

«Ҡыҙыл паша» (Н. Асанбаев) спектаклендә — Нәғәфәр (Х. Ҡудашев) менән Кәрим Хәкимов (Ә. Әбүшахманов).

«Яҙмыштарҙан уҙмыш бар» (М. Кәрим) спектаклендә — Әскәт (Н. Ирсаева) менән Кендек (О. Ханов).

«Ҡарағол» (Д. Юлтый) спектакленән бер күренеш. Һөйөндөк ролендә — Х. Үтәшев, Таңсулпан ролендә — Э. Юнысова.

Р. МӨХӘММӘТОВ фотолары.

# «Ҡар кешеһе» булғанмы?

## Философия фәндәре докторы Ю. И. Римаренко менән бәхәс

«Франс Пресс» агентлығы хәбәр итеүенсә, Австрия альпинисы һәм фотографы Клаус Найер легендар «ҡар кешеһе» — йеттиҙың төҫлө фотоһүрәттәре серияһын яһаған. Ике метр егерме сантиметрға яҡын кәүҙәле, һыҙғырыу сығарған, ғырылдыҡ тауышлы, ике аяҡлы йән эйәһе ул, ти Клаус. Найерҙың кинокамераһының тауышынан ҡурҡҡан йетти, ҡар өҫтөндә асыҡ эҙҙәр ҡалдырып ҡасҡан...

Был сенсация Көнбайышта бик күптәргә, шул иҫәптән милләтселек, милләттәр һәм милләт-ара мөнәсәбәттәр проблемаларын өйрәнеүселәргә лә, тынғылыҡ бирмәй икән. Һәр хәлдә, уларҙың фекеренсә, милләтселек әлеге легендар, ләкин берәү ҙә, бер ҡасан да күрмәгән, йә бик һирәк осраған «ҡар кешеһен» хәтерләтә».

Философия фәндәре докторы Ю. И. Римаренконың 1989 йылда «Молодая гвардия» нәшриәтендә сыҡҡан «Ҡар кешеһе» эҙенән» китабы үрҙәге юлдар менән башлана. Артабан китап авторы «ҡар кешеһе»нең был донъяла барлығына ныҡ шик белдерә, ләкин милләтселек мәғәнәһендә «ҡар кешеһе»нең булыуын дәррәү раҫларға тотона һәм беҙҙе, китап уҡыусыларҙы, үҙе менән бергә «ҡар кешеһе» — милләтселек эҙҙәре буйлап сәйәхәткә өйҙәй.

Беҙҙең илдә милләттәрҙең үҫеше, уларҙың үҙ-ара мөнәсәбәттәре, милли дәүләттәр ҡоролошо һәм башҡа хәл ителмәгән мәсьәләләрҙең күп икәнлеге китапта күрһәтелгән. Римаренконың был фекере менән килешмәй хәл юҡ. «Социализмдың экономик закондарын боҙоу ҙа, ленинсы милли политиканан сигенеү һәм тайпылыу ҙа, хеҙмәтсәндәрҙе интернациональ тәрбиәләүҙәге хаталар ҙа, хужалыҡ ойоштороу һәм идеологик-тәрбиә эшендәге етешһеҙлектәр ҙә милләтселек күренештәре тыуыуға сәбәп икәнлеген СССР-ҙа һәм бүтән социалистик илдәрҙәге милли ҡоролош эше асыҡ күрһәтте».

Милли проблемалар бер көндә, бер йылда, хатта бер торғонлоҡ замаһында ғына ла тыуманы. Милләттәр һәм милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең күп мәсьәләләре Октябрь социалистик революцияһынан һуң уҡ барлыҡҡа килде һәм бөгөнгәсә хәл ителмәй ҡала бирә. В. И. Лениндың: «Беҙ, мәҫәлән, башҡорт массаларына Рәсәйҙең эсендә автономиялы республика ҡороу мөмкинлеге бирҙек һәм һәр халыҡтың үҙаллы, ирекле үҫешенә ярҙам итәбеҙ», — тип «Америка журналисы һорауҙарына яуаптар»ында әйткәне күптәргә билдәле. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, граждандар һуғышында һәм политик көрәш фронттарында ҡылыс һәм үткер аҡыл менән яуланған автономия был халыҡҡа үҙе теләгән бәхетте килтермәне. 1919 йылда, республиканы ҡорған саҡта, башҡорттарҙың күбеһе унан ситтә ҡалды. 1924 йылда БАССР сиктәрен ҡабаттан ҡарау ҙа халыҡты үҙ республикаһында туплау мәсьәләһен аҙағынаса тиклем хәл итмәне. Йөҙәрләгән мең башҡорт, уларҙың теләге һанға һуғылмайынса, Урал, Һамар губерналарында, Ҡырғыҙ, Татар республикаларында ҡалдырылды. Йөҙәр йылдар дауамында баҫҡынсыларҙан, шул иҫәптән татар-монголдарҙан һаҡлап алып ҡалынған аҫаба башҡорт ерҙәре артабан Силәбе, Свердловск, Пермь, Төмән, Курган, Ырымбур, Саратов, Куйбышев өлкәләренә, Татар АССР-ына бирелде. Шулай итеп, башҡорттар быуаттар буйына үҙенең бойондороҡһоҙ дәүләтен төҙөүгә ынтылһа ла, уны царизм осоронда ла ала алманы. Совет власы йылдарында ла уға хыялын аҙағынаса бойомға ашырыу насип булманы.

Милли азатлыҡ өсөн көрәш был ерҙәрҙә оҙаҡ һәм меңәрләгән ҡорбандар бирен бара. Пугачев етәкселегендәге Крәҫтиәндәр һуғышында башҡорттарҙың бойондороҡһоҙлоҡ өсөн берҙәм күтәрелеп сығыуын бөтәһе лә белә. Ә ул ниндәй эҙемтәләр менән баҫтырыла һуң? «Боласылар» ҡыйратылғас, батша яраннары: милләт булараҡ, башҡорттар юҡ ителде, Урал армыттары араһында, тарлауыҡтарҙа 200 мең тирәһе генә кеше ҡалды, — тип хәбәр итәләр Екатерина батшабикәгә. — Ҡалғандары үлтерелде, яндырылды, ҡырылды, помещиктарға һәм сауҙагәрҙәргә һатылды. Себергә һөрөлдө.

Ләкин халыҡ һәләк булманы, ниндәйҙер дәрәжәлә һан яғынан да аяҡҡа баҫа алды — 1918 йылда 2 миллион самаһына етә (шул осорҙа Россия Эшсе-Крәҫтиән Хөкүмәтенең милләттәр эше буйынса халыҡ комиссары булған И. Сталиндың башҡорт ғәскәре етәкселәренә ебәргән телеграммаһын ҡара). Әммә Совет власының етмеш ике йылы халыҡты сәскә аттырыуға килтермәне (ә бит оҙаҡ йылдар буйы сәскә ата, тип ышандырырға тырыштылар).

Халыҡтың бер республикаға берләшергә ынтылыуына Үҙәк власть юл ҡуймаһы. Мәҫәлән, 1922 йылда әлеге Пермь өлкәһенең Барҙым, Чернушка, Куеда районында йәшәүсе башҡорттар үҙҙәрен Башҡорт республикаһына ҡушыуҙарын һорап, ВЦИК-ҡа алла нисә ҡат мөрәжәғәт итә, ләкин үтенес кире ҡағыла. Улай ғына ла түгел, әлеге Ҡыуандыҡ, Октябрьский, Тейләгән, Бөҙәүләк, Александровка, Переволоцкий райондары — Ырымбур өлкәһе, Арғаяш, Ҡоншаҡ райондары Силәбе өлкәһе файҙаһына тартып алына. Ә Златоуст округын металлургия заводтары менән ҡуша Башҡортостанға индермәү өсөн төрлө һылтау табалар. Башҡортостандан йолоп алынған Арғаяш кантонында вәтәрә ителгән милли округ әлеге көнгә тиклем ойошторолмай ҡала килә.

Башҡорттарҙың милли дәүләтселеге мәсьәләһе бөгөнгәсә бына ошолай «хәл ителде».

Социаль-экономик, кадрҙар, мәғариф, мәҙәниәт мәсьәләләре лә шул уҡ рәүештә тормошҡа ашырылды, йәғни сараларҙың күбеһе башҡорт милләтенең үҫеүенә булышлыҡ итмәне, киреһенсә, уны тотҡарланы, башҡа милләттәр менән сағыштырғанда, башҡорттар экономик яҡтан артта ҡалыуға дусар ителде, ә мәҙәниәте үҙенсәлеген юғалтыуға табан йүнәлеш алды.

Административ-ведомство етәкселегенең ауырлығын Башҡортостан үҙ елкәһендә бик иртә татыны. Нефть һәм газдың ҙур ятҡылыҡтарын асыу ситтән башҡа милләт вәкилдәренең — бигерәк тә рус, украин, татарҙарҙың унда ташҡын булып ағылыуына юл асты. Республикала башҡорттар һан яғынан икенсе урындан өсөнсөгә «ҡыуылды». Иҫке ҡалаларҙың үҫеүе, яңыларының йылдам тыуыуы, башҡорттарға бер генә лә файҙа бирмәне. Ауыл халҡының күпләп ҡалаға күсерелеүе арҡаһында нигеҙҙә башҡорттар йәшәгән ауылдар әкренләп бөлдө һәм юғала башланы. Ә ауыл хужалығын күтәреүгә бүленгән дәүләт аҡсаһы һәм материалдары нигеҙҙә башҡорттар йәшәмәгән райондарға йүнәлтелде. Экономик йәһәттән артта ҡалыу башҡорт райондарында социаль, мәҙәниәт, мәғрифәт мәсьәләләрен хәл итеүҙе тотҡарланы. Һөҙөмтәлә ауыл кешеләре тыуған төйәген ташлап китте. Мәҫәлән, 1989 йылда халыҡ һанын алыуҙың алдан сығарылған мәғлүмәттәре буйынса, Свердловск һәм Пермь өлкәләрендә башҡорттарҙың һаны һуңғы ун йылда өс-дүрт тапҡырға артҡан. Был нимә — тыуым һөҙөмтәһеме? Юҡ! Башҡортостандан ҡасҡан башҡорттарҙың артыуы арҡаһында килеп сыҡҡан һандар был. Ата-бабалары төйәген, өйрәнелгән йәшәү урынын күбеһенсә Урал алды һәм Урал арьяғы райондары кешеләре ташлап китә. Сөнки социаль-экономик мәсьәләләр тап ошонда хәл ителмәй ҙә инде. Әйтәйек, башҡорттар күпселекте тәшкил иткән Хәйбулла районында бөгөн әсер һыу ҙа етмәй.

Төп мәсьәләләрҙең береһе булып бөгөн милли кадрҙарҙы әҙерләү һәм ҡуйыу тора. Батша Россияһының ҡаты милли политика алып барыуына ҡарамаҫтан, 1917 йылға башҡорттар үҙ халҡының ихтыяжын сағылдыра алған байтаҡ интеллигенциялы милләт булып килә. Әммә граждандар һуғышы, бигерәк тә Башҡортостан республикаһын ойоштороу йылдарында — егерменсе йылдарҙа — башҡорт милләтселегенә ҡаршы көрәш һылтауы менән ул ҡырыла. Үҙ халҡы мәнфәғәтен күҙәткән тәүге Башҡорт хөкүмәте оҙайлы һуғыш, асыҡтан-асыҡ һәм аҫтыртын алып барылған репрессиялар һөҙөмтәһендә властан ситләштерелә. Ул нигеҙ ҡорған Башҡорт автономияһы барлыҡҡа килә, ләкин уның менән етәкселек итергә кеше ҡалмай. Республикала етәксе посттарҙы башҡа милләт вәкилдәре биләй. Әлбиттә, улар партия, совет, хужалыҡ органдарында урын биләп, башҡорт мәнфәғәтен күҙәтеп ултырманы. Ә башҡорттар араһынан сыҡҡан фекерле, ҡыйыу кешеләрҙең баштары ҡыйыла торҙо. Кулактарға ҡаршы көрәш йылдары, 1937—1939 һәм унан һуңғы репрессия йылдары, Бөйөк Ватан һуғышы алып китте уларҙы. 50—80-се йылдарҙа инде башҡорт кадрҙарына тыуырға ла, аяҡҡа баҫырға ла мөмкинлек булманы.

Ошондай шарттар башҡорттарға аяҡҡа баҫырға, үҙ мәнфәғәттәрен күҙәтергә, үҙ үҫешендә башҡалар менән тиң хоҡуҡҡа эйә булырға мөмкинлек бирмәне. Һөҙөмтәлә халыҡты көсләп татарлаштырыу һәм руслаштырыу өҫтөнлөк алды. Культура революцияһының тәүге көндәрендә үк йәки грамотаһыҙлыҡты бөтөрөү өсөн хәрәкәт башланғас, көнбайыш диалектта һөйләшкән башҡорттар өсөн татар мәктәптәре асыла. Мәғариф аша татарлашыуға республикалағы башҡорттарҙың өстән бер өлөшө, Пермь, Свердловск, Саратов, Ульяновск өлкәләрендә тулыһынса дусар булды. Бөгөн Пермь өлкәһенең 27 мең башҡорт йәшәгән Барҙым районында бер генә башҡорт мәктәбе лә юҡ. Асҡын, Борай, Ҡариҙел, Бөрө, Илеш, Саҡмағош, Кушнаренко, Йәрмәкәй, Бәләбәй, Туймазы, Благовар, Шаран, Краснокама, Дүртөйлө һәм башҡа райондарҙа унар йылдар буйы, халыҡтың һорауына ҡаршы килеп, мәктәптәрҙә уҡытыу йә татарса, йә русса алып барыла, гәзиттәр шул телдәрҙә сыға, башҡортса республика гәзит-журналдары таралмай тиерлек.

Ҡалаларҙа һәм эшселәр поселоктарында былай ҙа юҡ дәрәжәһендә булған башҡорт балалар баҡсалары һәм мәктәптәре ябылды, башҡорттар руссаға күсергә мәжбүр ителде. Был ғына ла аҙ, саф башҡорт ауылдарында, башҡорт теленең перспективаһыҙлығына һылтанып, мәктәптәр русса уҡытыуға күсерелде. Һуңғы егерме йылда 800-ҙән ашыу башҡорт мәктәбендә уҡытыу руссаға әйләндерелгән.

Етмеш йылдан ашыу дәүер эсендә Башҡортостанда башҡорт мәсьәләһе бына ошолай хәл ителде.

Ю. Римаренко «Ҡар кешеһе» эҙенән» китабында милләт-ара ыҙғыш, низағлашыу, ығалашыуҙар сәбәбен нигеҙҙә дөрөҫ аса. Милләттәрҙең сәскә атыуын һәм ҡушылыуын административ-бюрократик, көсләү, тар ҡарайштан сығып хәл итергә ынтылыу ошондай ҡот осҡос эҙемтәләргә килтерҙе.

Әммә философия фәндәре докторы Римаренко милләт-ара бәрелештәрҙең сәбәбен йылы кабинетта ултырып ҡына асыҡлауҙы ҡулай күрә һәм милләт-ара мәсьәләләрҙе хәл итеүҙең теоретик базаһын ҡул аҫтына килеп эләккән документтар, материалдар нигеҙендә ҡарарға самалай. Тик уның кабинеты нисек кенә ҙур булмаһын, беҙҙең киң илде үҙенә һыйҙыра алмай. Шуға күрә Римаренко тикшеренеүҙәрендә теге йәки был мәсьәләләрҙе аңлатыуҙа яңылыш юлға баҫа һәм һөҙөмтәлә теоретик уйҙырмалар барлыҡҡа килә.

Китап авторы: «Күрше Башҡорт һәм Татар АССР-ҙары араһындағы мөнәсәбәттәр егерме йылға яҡын рәсми кимәлдә, йомшартып әйткәндә, тартылып-һуҙылып килде.— тип яҙа. — Башҡортостандың элекке етәкселеге тығыҙ бәйләнешкә инмәне, ә республиканың үҙендә зыянлы «башҡортлаштырыу» политикаһын алып барҙы, йәғни татарҙарҙың милләтен көсләп үҙгәртеү, татар мәктәптәрендә туған тел сифатында башҡорт теле индереү. Был турала КПСС Үҙәк Комитетының февраль (1988 йыл) Пленумында ғәҙел әйтелде. Былдай ҡаймығыуҙар милләт-ара мөнәсәбәттәргә зыян килтерҙе, теләнмәгән шаңдау рәүешен алып башланы: уҡыу әсбаптары етешмәне, кабинеттар булманы, уҡытыусылар әҙерләп өлгөртелмәне. Ләкин был эш башланған райондар халҡы балаларын үҙ милләте теленә, мәҙәниәтенә өйрәтә, ғөрөф-ғәҙәттәрен онотормай һаҡлай алыу мөмкинлегенә шат ине. Әлбиттә, яңылыҡтың дошмандары ла булды. Беренсе сиратта был эшһеҙ ҡалған татар теле уҡытыусылары һәм башҡорттар араһында татарлаштырыу политикаһын алып барған «эшмәкәрҙәр» ине.

КПСС Үҙәк Комитетының Пленумында Е. К. Лигачев башҡорттарға урынһыҙ ғәйеп ташлап сығыш яһаны. Юғары органдың һәр һүҙен сәскорғәненә йәрҙәмикалла тип торған урындағы властар, ең һыҙғанып, икеләтә-өсләтә тырышлыҡ менән башҡорт мәктәптәрен татарлаштырырға тотондо. Ата-әсәләр, хатта балалар ҙа ризаһыҙлыҡ белдерә, ҡаршылаша, принципһыҙ политика менән килешмәй башланы. Әммә уларҙы берәүҙең дә ишеткеһе килмәне. Урындағы властар юғары органдың түгел, ҡара халыҡтың тауышын ишетер тиҙә күршеләргә барып етте».

Ю. Римаренко, әлбиттә, эштең асылын белмәй һәм уны белеүҙе, күрәһең, кәрәк тип тә һанамай. Сөнки ул таянған сығанаҡтар «көслө». Шуға күрә китабында килтергән дәлилдәрҙең дөрөҫлөгөн тикшерергә уйламай ҙа. Ысынлап та, КПСС Үҙәк Комитетында йә «Правда» гәзитәһендә («Правда»ла ла ошондай фекерле хәбәр баҫылғайны) уйҙырма һөйләмәҫтәр, баҫмаҫтар бит инде, тип уйлай Римаренко. Ләкин информаторҙары уны тишек шөмөнгә ултыртты. Философия фәндәре докторы партияның иң юғары форумдарында әйтелгән һәр һүҙ ҙә ысынбарлыҡты сағылдырып бөтмәгәнен белергә тейеш ине. Партия съездарында, Үҙәк Комитет Пленумдарында милләттәрҙең ҡаҡшамаҫ дуҫлығы тураһында тылҡыныулар, ә ысынбарлыҡта был һүҙҙәр забастовкалар, ҡоралы бәрелештәр булып сыҡты. Брежнев, Щелоков, Чурбанов, Рәшидов һәм шуның кеүектәр юғары трибуналарҙан Ленин васыяттарына тоғролоҡтары, саф намыҫтары тураһында анттар итте. Уларҙың ысын йөҙө нисек булғанын беҙ хәҙер беләбеҙ.

Лигачев иптәшкә кемдеңдер еңел ҡулы Башҡортостан тормошонан «елле» факт тотторған, ә ул, тикшереп тормаҫтан, КПСС Үҙәк Комитетының февраль (1988 йыл) Пленумында шуны бөтә донъяға таратты.

«Башҡортлаштырыу» политикаһы (ниндәй терминды уйлап тапҡан бит әле Римаренко иптәш!) булманы ла һәм юҡ та. Башҡорттарҙың милли мәсьәләһен «хәл итеүҙәге» төп «эштәр» үрҙә телгә алынды инде. Шунан ғына күренеүенсә, тиҫтәләрсә йылдар буйы татарҙарҙы «башҡортлаштырыу» түгел, киреһенсә, башҡорттарҙы татарлаштырыу йә руслаштырыу барған. Уйлап ҡарағыҙ, Башҡортостандағы 36,9 процент башҡорт туған теле тип үҙ халҡының телен һанамай (1979 йылғы мәғлүмәт).

Дөрөҫ, етмешенсе йылдар урталарында быраса татарса уҡыған башҡорт ауылдарында халыҡтың үҙ туған теле уҡытыла башланы. Әммә уны КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының күрһәткән хеҙмәте, йә Римаренко яҙғанса, ғәйебе тип баһаларға ашыҡмайыҡ. Шул йылдарҙа башҡорттарҙың аяныслы хәле тураһында хәүефле хәбәр КПСС Үҙәк Комитетына еткерелә. Тик шунан һуң ғына Үҙәк Комитеттың талабы буйынса Өлкә Комитет быраса татарлаштырып килгән башҡорттарға үҙ милләтенең телен ҡайтарып биреү, республика «хужаларын» «ҡоллоҡ быҒауҙарынан» ҡотҡарыу сараларын күрә башлай. Әммә Өлкә Комитет, административ идаралыҡтың бер сыбыйыры булараҡ, халыҡҡа үҙ телен ҡайтарыу эшен әҙерлекһеҙ һәм һеңме әллә? 337 башҡорт мәктәбе татарлашты ла инде, эш уңышлы дауам итә.

Бына ошондай шаңдаҡ алды тикшермәйенсә Үҙәк Комитет Пленумынан әйткән бер һүҙ. (Әйткәндәй, башҡорт ауылдары халҡына үҙ телен ҡайтарыу ҙа шул уҡ Үҙәк Комитет күрһәтмәһе буйынса башланғайны бит. Ҡасан бирелгән күрһәтмә дөрөҫтәр — белмәҫһең). Бына ошолай хәл ителә Башҡортостанда милли мәсьәлә. Ә фән докторы Ю. Римаренко Үҙәк Комитет секретары Е. К. Лигачевтың ялған тезисын фәнни теория рәтенә күтәрҙе һәм башҡорттарҙы артабан ситләтеү, ҡыҫыу өсөн ғилми нигеҙ әҙерләп өлгөрҙө.

Үрҙә «Ҡар кешеһе» эҙенән» китабынан бер өҙөк килтергәйнек. Уның менән генә сикләнмәҫкә була. Сөнки Римаренко яҙғанды ысын итеп күрһәтеү өсөн (күрәһең, һинең алдағыңа башҡалар ышанһын өсөн уны кәмендә йөҙ ҡат ҡабатларға кәрәктер) «башҡортлаштырыу» тезисына китаптың 81—82-се биттәрендә ҡабат әйләнеп ҡайта. «Етди хаталар, милли ғәҙеллектең тупаҫ боҙолоуы шовинизм йәки милли нигилизм менән бәйләнмәгән һымаҡ та күренә ҡайһы саҡ,— тип яҙа ул,— тәү ҡарашҡа һәр ҡәмәгә, шул иҫәптән милли культураға, телгә битарафлыҡ ҡына бар кеүек тойола. Әммә ысынбарлыҡта был политик күрәгараулыҡ, граждандыҡ яуаплылығының етмәүе йыш ҡына ҡәҙимге карьеризм булып сыға. Һүҙҙә генә лә «интернационалист» булып күренеү өсөн минән нимә талап иттеләр—шуны эшләү был. Шундай персонаждарҙың береһе — КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының элекке беренсе секретары М. З. Шакиров. КПСС-тың XXV съезы трибунаһынан ул: «Халыҡтар дуҫлығы мөғжизәләр тыуҙырырға һәләтле, ул беҙҙең бөйөк ҡаҙанышыбыҙ,— тине. — Ошо юғары трибунанан республика коммунистарының һәм бөтә хеҙмәтсәндәренең ихтыяжын, йөрәк түрендә йөрөткән тойғоларын сағылдырып, киләсәктә лә беҙгә халыҡтар дуҫлығын күҙ ҡараһы кеүек һаҡлаясағыбыҙға ышандырабыҙ...».

Шакировтың һүҙҙәре килтерелә. Әгәр ҙә уларҙы тик Шакиров ҡына әйтһә, Алма-Аталағы, Яҡутстандағы, Таулы Карабахтағы, Абхазиялағы, Балтик буйындағы, Фирғәнәләге, Төркмәнстандағы... хәлдәр ҙә булмаҫ ине.

Римаренко дауам итә: «Былары һүҙҙәр. Ә эш — республикала татар мәктәптәрен юҡ итеү. Башҡортостандағы ике туғандаш милләттәрҙе маңлайға маңлай бәрелештереү. Артабан — күберәк, элекке «беренсе»... «быуаттарға милләт атаһы», халыҡҡа «быраса тарихта булмаған мәҙәни күтәрелеш» тәьмин итә...

…т-ара мәсьәләләрҙе хәл
…аһын ҡул аҫтына килеп
… материалдар нигеҙендә
…к уның кабинеты нисек
… беҙҙең киң илде үҙенә
…а күрә Римаренко тик-
…ҡки был мәсьәләләрҙе
…лға баҫа һәм һөҙөмтәлә
… барлыҡҡа килә.
…ше Башҡорт һәм Татар
…ы мөнәсәбәттәр егерме
…мәлдә, йомшартып әйт-
…ып килде,— тип яҙа.
…лекке етәкселеге тығыҙ
… республикаһың үҙендә
…тырыу» политикаһын
…рҙарҙың милләтен кәс-
…ктәптәрендә туған тел
…ле индереү. Был ту-
…омитетының февраль
…а ғәҙел әйтелде. Был-
…әт-ара мөнәсәбәттәргә
…тән шаңдау рәүешен-

ашығып башланы: уҡыу әсбаптары етешмәне, кабинеттар булманы, уҡытыусылар әҙерләп өлгөртөлмәне. Ләкин был эш башланған ра-йондар халҡы балаларын үҙ милләте теленә, мәҙәниәтенә өйрәтә, ғөрөф-ғәҙәттәрен онотмаҫ, тормаҡ һаҡлай алыу мөмкинлегенә шат ине. Әлбиттә, яңылыҡтың дошмандары ла булды. Беренсе сиратта был эшһеҙ ҡалған татар тел… уҡытыусылары һәм башҡорттар араһында татарлаштырыу политикаһын алып барған «эшмәкәрҙәр» ине.

КПСС Үҙәк Комитетының Пленумында Е. К. Лигачев башҡорттарға урынһыҙ ғәйеп ташлап сығыш яһаны. Юғары органдың һәр сөскөргәненә йәрхәмикалла тип торған урындағы властар, ең һыҙғанып, иҫкелә-әсләтә тырышлыҡ менән башҡорт мәктәптәрен татарлаштырырға тотондо. Ата-әсәләр, хатта балалар ҙа ризаһыҙлыҡ белдерә, ҡаршылаша, принципһыҙ политика менән килешмәй башланы. Әммә уларҙы берәүҙең дә ишетке һе килмәне. Урындағы властар юғары органдың түгел, ҡара халыҡтың тауышын ишетер ти-

ҠАР
…ешеһе"
?
…УЛҒАНМЫ Ә

## …ософия фәндәре докторы

## …. Римаренко менән бәхәс

…тте».
…о, эштең асылын бел-
…үрәһең, кәрәк тип тә
…ған сығанаҡтар «көс-
…нда килтергән дәлил-
…ерергә уйламай ҙа.
…Үҙәк Комитетында йә
…(«Правда»ла ла ошон-
…аҫылғайны) уйҙырма
… бит инде, тип уйлай
…орматорҙары уны ти-
…. Философия фәндәре
… юғары форумдарында
…сынбарлыҡты сағыл-
…рғә тейеш ине. Партия
…итет Пленумдарында
…ҫ дуҫлығы тураһында
…барлыҡта был һүҙҙәр
…лы бәрелештәр булып
…оков, Чурбанов, Рәши-
…тәр юғары трибуналар-
…ың тоғролоҡтары, саф
… анттар итте. Уларҙың
…алын беҙ хәҙер беләбеҙ.
…кемдеңдер еңел ҡулы
…ошан «елле» факт тот-
…еп тормаҫтан, КПСС
…враль (1988 йыл) Пле-
…доньяға таратты.
…» политикаһы (ниндәй
… бит әле Римаренко ип-
… юҡ та. Башҡорттарҙың
…л итеүҙәге» төп «эштәр»
…нде. Шунан ғына күре-
…йылдар буйы татарҙарҙы
… түгел, киреһенсә, баш-
…тырыу йә руслаштырыу
…тыҙ. Башҡортостандағы
…т туған теле тип үҙ хал-
…й (1979 йылғы мәғлүмәт).
… йылдар урталарында
…ан башҡорт ауылдарында
… теле уҡытыла башланы.
… Башҡортостан Өлкә
…тән хеҙмәте, йә Римарен-
… тип баһаларға ашыҡма-
…а башҡорттарҙың аяныс-
…а хәүефле хәбәр КПСС
…ткерелә. Тиң шунан һуң
…тың талабы буйынса Өлкә
…тарлаштырып килгән баш-
…теленең телен ҡайтарып би-
… «хужаларын» «ҡоллоҡ
…отҡарыу сараларын күрә
… Комитет, административ
…саһиры булараҡ, халыҡ-
…ы эшен әҙерләкһеҙ һәм

һеҙме әллә? 337 башҡорт мәктәбе татарлаштыла инде, эш уңышлы дауам итә.

Бына ошондай шаңдаҡ алды тикшермәйенсә Үҙәк Комитет Пленумынан әйткән бер һүҙ. (Әйткәндәй, башҡорт ауылдары халҡына үҙ телен ҡайтарыу ҙа шул уҡ Үҙәк Комитет күрһәтмәһе буйынса башланғайны бит. Ҡасан бирелгән күрһәтмә дөрөҫтөр — белмәҫһең). Бына ошолай хәл ителә Башҡортостанда милли мәсьәлә. Ә фән докторы Ю. Римаренко Үҙәк Комитет секретары Е. К. Лигачевтың ялған тезисын фәнни теория рәтенә күтәрҙе һәм башҡорттарҙы артабан ситләтеү, ҡыҫыу өсөн ғилми нигеҙ әҙерләп өлгөрҙө.

Үрҙә «Ҡар кешеһе» эҙенән» китабынан бер өҙөк килтергәйнек. Уның менән генә сикләнмәҫкә була. Сөнки Римаренко яҙғанды ысын итеп күрһәтеү өсөн (күрәһең, һинең алдағыңа башҡалар ышанһын өсөн уны кәмендә йөҙ ҡат ҡабатларға кәрәктер) «башҡортлаштырыу» тезисына китаптың 81—82-се биттәрендә ҡабат әйләнеп ҡайта. «Етди хаталар, милли үҙенсәлектең тупаҫ боҙолоуы шовинизм йәки милли нигилизм менән бәйләнмәгән һымаҡ та күренә ҡайһы саҡ,— тип яҙа ул,— тәү ҡарашҡа һәр ҳәмәгә, шул иҫәптән милли культураға, телгә битарафлыҡ ҡына бар кеүек тойола. Әммә ысынбарлыҡта был политик күрәгараулыҡ, граждандыҡ яуаплылығының етмәүе йыш ҡына ҡәҙимге карьеризм булып сыға. Һүҙҙә генә лә «интернационалист» булып күренеү өсөн минән нимә талап иттеләр—шуны эшләү был. Шундай персонаждарҙың береһе — КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитетының элекке беренсе секретары М. З. Шакиров. КПСС-тың XXV съезы трибунаһынан ул: «Халыҡтар дуҫлығы мөғжизәләр тыуҙырырға һәләтле, ул беҙҙең бөйөк ҡаҙанышыбыҙ,— тине. — Ошо юғары трибунанан республика коммунистарының һәм бөтә хеҙмәтсәндәренең ихтыяжын, йөрәк түрендә йөрөткән тойғоларын сағылдырып, киләсәктә лә изге халыҡтар дуҫлығын күҙ ҡараһы кеүек һаҡлаясағыбыҙға ышандырабыҙ...».

Шакировтың һүҙҙәре килтерелә. Әгәр ҙә уларҙы тик Шакиров ҡына әйтһә, Алма-Аталағы, Яҡутстандағы, Таулы Карабахтағы, Абхазиялағы, Балтик буйындағы, Фирғәнәләге, Төркмәнстандағы... хәлдәр ҙә булмаҫ ине.

Римаренко дауам итә: «Былары һүҙҙәр. Ә эш — республикала татар мәктәптәрен юҡ итеү. Башҡортостандағы ике туғандаш милләттәрҙе маңлайға маңлай бәрелештереү. Артабан — күберәк, элекке «беренсе»... «быуаттарға милләт атаһы», халыҡҡа «бығаса тарихта булмаған мәҙәни күтәрелеш» тәьмин итә-

сәк үҙенсә яңы башҡорт дәүеренең нигеҙ һалыусыһы булырға самалай. Асылда «Башҡортостан — башҡорттарға» тигән лозунгыны үҙенсә аңлау тормошҡа һөрөлгән, татарҙарҙы «үҙ туған телендә (башҡорт телендә— Ю. Р.) уҡыуға ҡайтырға теләйҙәр» һылтауы менән башҡортҡа өйләндерә башлайҙар. Ни бары 12 йыл (1969—1981 йылдар) эсендә Болтач районының бөтә йөҙ ауылы ла татарҙан башҡорт булған, оҙаҡламай ошондай уҡ хәл Башҡортостандың бүтән районларында ла урын ала. Элек закондарҙы өс телдә: башҡорт, рус һәм татар телдәрендә баҫыуҙы күҙҙә тотҡан БАССР Конституцияһы үҙгәрҙе, хәҙер ике генә — башҡорт һәм рус телдәре ҡалдырыла. Асылда һүҙ бер милләткә ҡараған власть вәкилдәре тарафынан икенсе милләткә ҡарата юл ҡуйылған ҡәҙимге милли ғәҙелһеҙлек хаҡында ғына бармай. Был ысын-ысындан да милләтселек. Беҙ республикаларҙың үҙҙәрендә көслө милләттең көсһеҙҙәргенә һөжүм иткән шовинизмы менән күҙмә-күҙ осраштыҡ».

Шулай инде, аҡты ҡара тип күрһәтергә ниәтләһәң, ни һөйләгәнеңде, ауыҙыңдан ни сыҡҡанды үҙең дә һиҙмәйһең. Римаренко ла шулай. Башҡортто шовинист итеп күрһәтеү маҡсатын ҡуйғас, күҙенә бер ни ҙә күренмәй, гөл баҡсаһын да, һаҙлыҡты ла тапап, алға һөрә генә бирә. Римаренко башҡорттарҙы татарҙарға ҡарағанда көслөрәк милләт тип атай. Дөрөҫ булһа икән дә бит. Башҡортостанда башҡорттар татарҙарҙан кәмерәк. Ә власть органдарында башҡорттарҙың вәкилдәре юҡ кимәлендә. Республикалағы КПСС-тың 58 ҡала һәм район комитеттарында үҙ телен белгән 10 ғына башҡорт беренсе секретарь булып эшләй. СССР халыҡ депутаттары араһында башҡорттар уларҙың бишә бер өлөшөн генә тәшкил итә. Ошондай шарттарҙа башҡорттарҙың шовинислығы тураһында нисек һүҙ алып барырға мөмкин? Улар ҡайһылайтып өҫтөнлөк һөрә алһын? Күрәһең, быларҙың береһе лә Балтач районының яҙылышында «о» хәрефе булмаған кеүек үк, был районда бер ваҡытта ла 100 ауыл булмауы ла, элекке беренсе секретарь М. З. Шакировтың «милләт атаһы» түгел, уның телен дә белмәүе фән докторына билдәле түгел.

Римаренко китабын яҙғанда имеш-мимешкә, Е. К. Лигачев кеүек, кемдеңдер яуыз уйҙан һөйләгәненә йә яҙғанына ышана һәм бығаса сыҡҡан, бик күптәргә билдәле экономик, политик, культура тикшеренеүҙәрен, статистик мәғлүмәттәрҙе иҫкә лә алырға теләмәй. Юҡһа, ул В. И. Лениндың башҡорттар һәм татарҙар араһындағы мөнәсәбәт хаҡында һүҙҙәренә ҡолаҡ һалыр, 1917 йылдың февраль һәм октябрь революцияларына тиклемге башҡорттарҙың йәшәү рәүеше тураһында белер һәм ошо мәғлүмәттәргә эйә булыу һөҙөмтәһендә ҡайһы бер халыҡтар менән бер рәттән башҡорттар ҙа Совет власы осорона тиклем капитализмға тиклемге үҫеш кимәлендә ине, тип раҫларға маташмаҫ ине.

Философия фәндәрә докторы һынлы ғилми дәрәжә йөрөткән кешегә фәндә бығаса билдәле булған нәмәләрҙе белмәү, йә уларға күҙ йомоп, ысынбарлыҡтың тап ҡиреһен иҫбатларға тырышыу килешмәй, һәм ул ошоноң менән фәндең алға барыуына зыян ғына итеп ҡалмай, үҙе тикшергән проблеманың — милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең ҡырҡыулашыуына килтерә. Башҡорттар араһынан Римаренко китабын уҡыған бик күптәр уға ризаһыҙлыҡ белдерә, беҙҙе «шовинист» тип атарға уның ни хоҡуғы бар, тип нәфрәт ҡатыш һорау ҡуя.

„Ҡ

АР КЕШЕҺЕ» эҙенән» китабына ингән туҙға яҙмаған мәғлүмәттәрҙе Римаренко ҡайҙан алған һуң? Китаптың 93-сө битенә күҙ һалайыҡ. «Нисек итеп тормоштоң иң мөһим өлкәләрендә, атап әйткәндә, халыҡ мәғарифында милли тигеҙлектең асылы юҡҡа сыҡҡан һуң? — тигән юлдар бар беҙҙең республика тураһында.— Бында элекке тигеҙлек хаҡындағы һүҙҙәр аҫтында тигеҙһеҙлек хөкөм һөрә башланы, туған телдә белем алыу хоҡуғы ысынбарлыҡта юҡҡа сығарылырға тотоноолдо. Шуныһы аяныслы, мәктәптәге туған телде яҡлау мөмкин түгел ине: шунда уҡ милләтсе исемен таҡтылар». Был өҙөмтәне Ю. Римаренко А. Хәлимдең «Дружба народов» журналының 1988 йылдың 6-сы һанында баҫылған мәҡәләһенән алған.

Бына ҡайҙан икән Башҡортостан буйынса Римаренко файҙаланған мәғлүмәттәр! Философия фәндәре докторы Римаренко миңә таянып ғилми хеҙмәт яҙҙы, тип күкрәк ҡаға ине шул Айҙар Хәлим. Дөрөҫ тә булған икән. Римаренконың СССР-ҙа милләтселектең килеп сығыуы буйынса хеҙмәте Хәлимдең аҡты ҡара тип иҫбатларға тырышҡан мәҡәләһенән бер ни менән дә айырылмай. Ә мәҡәләнең дөрөҫлөккә яла яғыуын Башҡортостандың Яҙыусылар союзы ла, республика матбуғаты ла раҫланы. «Дружба народов» журналы Римаренко ғәйепләгән шул уҡ элекке беренсе секретарь Шакировтан ғәфү ҙә үтенде бит инде. Шуға ҡарамаҫтан, Римаренко мәҡәләне ғилми тикшеренеү өсөн фактик нигеҙ итеп ала. Әгәр «Ҡар кешеһе» эҙенән» китабындағы ҡалған материалдар ҙа ошо факттар кеүек күктән сүпләнгән булһа, милли мәсьәлә кеүек сетерекле эште тикшереүҙә алға китештә ташҡа үлсәйем инде.

Бөгөн иһә беҙгә илдә ныҡ ҡырҡыулашҡан милли проблемаларҙы һүтеү өсөн уларҙы төптән, тамырынан өйрәнергә, ҡабаланмай һығымта яһарға һәм ете ҡат үлсәп эш башҡарырға кәрәк. Римаренко ҡабаланып, сәсәй яҙып ашыға. 1988 йылдың аҙағында ғына булған хәлдәрҙе сала-сарпы ишетеп, 1989 йылдың башында китап итеп тә сығара. Уның ни өсөн ашыҡҡаны билдәле: милләт-ара мөнәсәбәттәр ҡырҡыу торғанда, был тема «модала» саҡта, китап яҙып популярлыҡ яулап ҡалыу. Эйе, Римаренко, ысынлап та, бөгөн популяр. Уның исеме КПСС Үҙәк Комитеты Пленумында тәнҡитләп телгә алына, яла яғылған милләт вәкилдәре уны һүгә, аҡты ҡара тип раҫлау кемгә ҡулай—шулар Римаренконы байраҡ итеп йөрөтә. Әйтәйек, Башҡортостанда шул уҡ Айҙар Хәлим төркөмө көндән-көн яңы уйҙырма сығара, республика милләттәре араһына шына һуғырға маташа. Уларҙың ауыҙ йырыҡ, күңел көр, сөнки Айҙар Хәлим күтәргән ялған «башҡортлашыуға» ҡаршы көрәштең идеологик «нигеҙе», Римаренко тарафынан эшләнгән теоретик «база» барлыҡҡа килде.

Философия фәндәре докторы популярлыҡ яуланы. Тик ялған абруй файҙаһы милләт-ара мөнәсәбәттәрҙе ҡырҡыулаштырыу арҡаһында шулай уҡ ялған абруй ҡаҙанырға тырышыусыларға ғына ҡулай ул. Милләт-ара мөнәсәбәттәрҙе яйға һалыу өсөн тырышҡан ысын ғалим ашыҡ-бошоҡ һығымталар яһамаҫ ине һәм уның былай эшләргә хоҡуғы ла юҡ. Халыҡтар дуҫлығы, ысынлап та, изге тойғо, уны бысратырға, хатта ирекһеҙҙән генә булһа ла, тапларға берәү ҙә хаҡлы түгел.

Уныһы шулай, бер кемдең дә тапларға хоҡуғы юҡ, ләкин таплайҙар, халыҡтың аһзарына ҡолаҡ та һалмайҙар, уның мәнфәғәтенә күҙ йомоп ҡарайҙар бит әле. тиер кемдер. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, ул дөрөҫтө әйтә. Ысынлап та, халыҡ исеменән һөйләгән булып халыҡтың хәленә битарафтар етерлек шул. Миҫал өсөн әллә ҡайҙа барып йөрөйһө юҡ. Күптән түгел беҙҙең республиканың бөтә халҡы шау-гөр килеп КПСС-тың милли политикаһы платформаһы проектын тикшерҙе. Бигерәк тә милли республикаларҙың тиң хоҡуҡлылығы, милли телдәрҙең дәүләт статусы тураһындағы бүлектәр тирәһендә ҡыҙыу бәхәстәр барҙы. Коммунистар ҙа, партияла тормаған кешеләр ҙә бер ауыҙҙан, Башҡортостандың хоҡуғын башҡа республикалар менән тиңләү өсөн уны йә союздаш республика итергә, йә бөтә республикаларҙы ла бер тигеҙ социалистик республика итеп үҙгәртергә кәрәк, тип белдерҙе. Һәр республикала уға атама биргән милләт теле дәүләт теле булырға тейеш тигән тәҡдимдәр әйтелде. Республиканың статусын үҙгәртеү мәсьәләһен КПСС Үҙәк Комитетының сентябрь (1989 йыл) Пленумында партия Өлкә Комитетының беренсе секретары Р. Х. Хәбибуллин да күтәрҙе. КПСС Үҙәк Комитетына һәм СССР Верховный Советына Башҡортостандан йөҙәр меңләгән ҡултамға менән хаттар оҙатылды. Һөҙөмтә ниндәй? Һөҙөмтә юҡ. Проект тип сығарылған документ һүҙҙәрҙе алмаштырып ҡуйыу юлы менән платформа итеп иғлан ителде. Халыҡ фекеренә ҡолаҡ һалмаҫ булғас, проектты халыҡ тикшереүенә сығарыу кәрәк инеме икән? Ә бит республикаларҙың тиң хоҡуҡлығы мәсьәләһен бер Башҡортостан ғына түгел, Татарстан да, Сыуашстан да, Яҡутстан да — күп автономиялы республикалар күтәргәйне. Ләкин тиң хоҡуҡлылыҡ принцибы ошо мөһим документта урын ала алманы.

Шуныһы аңлашылмай: ошондай төп мәсьәләләрҙе хәл итмәй тороп, милли мөнәсәбәттәрҙе тамырынан үҙгәртеү, уларҙы ныҡлап яйға һалыу мөмкинме һуң? Ысынбарлыҡҡа асыҡ күҙ менән ҡараһаҡ, был һорауға яуап шул: бөтә халыҡҡа ла тиң хоҡуҡлылыҡ тәьмин итмәй, уны ныҡлы юридик гарантиялар, практик эш менән нығытмай тороп, һәр милләттең дә үҙе теләгәнсә үҫешен тәьмин итеп булмай. Ә милләттәрҙең береһенең алдында икенсеһенең яманатын сығарыу, урынһыҙға ғәйеп ташлау эшкә зыян ғына килтерә. Философия фәндәре докторы Римаренко белергә тейеш, башҡорттарға ул таҡҡан шовинист яманаты «ҡар кешеһе» кеүек бит. Кемдәрҙер уны күрергә, тотоrға, киноға, фотоға төшөрергә, хатта машинаның багажнигына ла бикләп ҡуйырға самалай, әммә «ҡар кешеһе» юҡ була ла ҡуя. Башҡорт шовинизмын да күреп тә, дәлилдәр нигеҙендә раҫлап та булмай. Сөнки ул ҡайһы берәүҙәр сығарған уйҙырма ғына.

Ғәлим ХИСАМОВ.

## ҺУЛЫМАҺЫН ИНЕ СӘСКӘЛӘР

Хәтеремә һеңеп ҡалған бер ваҡиға әле булһа күңелемдә йөрөй: бынан күп йылдар элек беренсе сентябрь көндө мәктәп йәшенә ингән малайымды етәкләп, ҡала буйлап башҡорт класы булған мәктәп эҙләп йөрөнөм, илләмәгәр юлым уңманы... Ҡып-ҡыҙыл булып шыбыр тиргә батҡан улымдың ҡулындағы сәскәләре лә һулып бөткәйне...

Ул саҡта ҡалабыҙҙың үҙәгендә урынлашҡан мәктәптәрҙең береһендә генә берҙәк-бер башҡорт класы асылды. Мин дә улымды ошо мәктәпкә уҡырға бирҙем. Теләгемә ҡаршы килгән иптәштәремдән, хатта туғандарымдан да ниндәй генә әсе һүҙҙәр ишетергә тура килмәне: йәнәһе, баланы харап итәһең, мәктәпте тамамлағас, ҡайҙа уҡырға барһын, туған телдең ни кәрәге бар, ул бит ҡороп бара, ә һинең теләгең — буш хыял ғына ул... Әлбиттә, бындай һүҙҙәр былай ҙа өшөгән, әрнегән күңелгә, боҙло һыу һипкәндәй тәьҫир итте. Сабыр төбө — һары алтын, тиһәләр ҙә, түҙемлегем 4 йылға ғына дауам итте. Туғандарымдың ҡәтғи талаптарына ҡаршы килеп булманы — дүртенсе класты бөтөргәндән һуң, улымды рус класына күсерҙем...

«Совет Башҡортостаны» газетаһында баҫылған бер мәҡәләмдә, үҙ ҡалабыҙ өлгөһөндә туған телебеҙҙең — тау шишмәһенең ҡорой барыуы, быуаттар төпкөлөнән килгән халҡыбыҙҙың усағының да һыуына барыуы тураһында етди борсолоу белдергәйнем. Бер аҙ ваҡыт үткәс, Мәғариф министерствоһының өлкән инспекторы иптәш Ишбулатовтан рус телендә яҙылған оҙон яуап хаты алдым. Ул Н. С. Хрущев һүҙҙәре менән мине тынысландырырға маташты...

Эйе, бөгөнгә көндә беҙ, үҙ туған телебеҙҙе, халҡыбыҙҙың культураһын һаҡлап ҡалыу өсөн, ең һыҙғанып эшкә тотондоҡ. Матбуғатта, туған телдә уҡытыуҙың насар торошо, телен белмәгән өр-яңы быуындың үҫеп килеүе хаҡында тәрән борсолоу менән сығыш яһаған мәҡәләләрҙе уҡыйбыҙ.

Ниһайәт, балалар баҡсаларында һәм мәктәптәрендә туған телде үҙләштереү буйынса ярайһы уҡ өмөтлө эштәр башҡарылды. Был хәл, әлбиттә, ҡыуаныслы.

КПСС Үҙәк Комитеты Пленумы ҡарарында, СССР халыҡтары теленең артабан ирекле үҫеүе ҙур әһәмиәткә эйә һәм телгә бәйле мәсьәләләрҙе һәр республика үҙе хәл итергә тейеш, тип әйтелгәйне. Ошонан сығып, мин, республикабыҙҙа башҡорт балаларын үҙ телендә уҡытыу мәжбүри булырға тейеш, тигән тәҡдим индерәм. Был урынлы талап тип иҫәпләйем. Ләкин бөгөн мәктәптәрҙә сит ил телен мәжбүри уҡытыу менән бер рәттән, ата-әсәләрҙең туған телдең яҙмышына битарафлығы күҙгә ташлана.

...Яңыраҡ ҡына ейәнем донъяға тыуҙы. Күңелемдә өмөт саҡҡылары ҡабынды. Йылдар үтер. Мин уны ҡалабыҙ үҙәгендә урынлашҡан башҡорт мәктәбенә уҡырға алып барасаҡмын. Уның кескәй, нәфис ҡулдарында күҙҙең яуын алырлыҡ сәскәләр булыр. Улар бер ҡасан да һулымаһын ине...

Телһеҙ халыҡ — тамырһыҙ ағас тигәндәй, ата-бабаларыбыҙҙың изге аманатын күҙ ҡараһылай һаҡлау — беҙҙең мөҡәддәс бурысыбыҙ!

Х. ХӘМИТОВ.

СИБАЙ.

Рэми

# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Рубриканы Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА алып бара

(Дауамы. Башы 1—4-се һандарҙа).

Литфондта ярҙам итеп аҡса бирҙеләр. 500 һум. Миңә нисектер уңайһыҙыраҡ булды. Сөнки исемле стипендия ла алына. Әле мин халыҡтың был аҡсаһын файҙалана алырлыҡ бер ни ҙә эшләй алғаным юҡ. Стипендия алған һайын минең күҙ алдыма көнө-төнө бөтә көстәрен биреп эшләгән кешеләрҙең маңлай тирҙәре, арыуҙары, талсығыуҙары килеп баҫа.

Ғафури кеүек, мин дә партиябыҙҙың агитаторы булырға тейешмен. (Ошо урында Р. Ғарипов көндәлегенә «Совет Башҡортостаны»нда 1951 йылда сыҡҡан 3 мәҡәләне йәбештереп ҡуйған: 1). «Партияның агитаторы», 28 октябрь; 2). «Мәжит Ғафури — Башҡорт халыҡ шағиры», 29 октябрь; 3). Башҡортостан яҙыусыларының республика йыйылышынан отчет, 2 ноябрь. Башҡорт йәштәренә был мәҡәләләр менән танышыу мөһим, улар шул замандың һулышын асығыраҡ тойорға ярҙам итә — Т. Ҡ.).

Василий Чалайға 100 һум биреп торҙом. «Бир инде, Ғарипов, 100 һум...» Ниңә инде шундай инәлеү, ялбарыу... Әллә нисә китаптар сығарған шағир. Теләһә өсдүрт көн аҫ йөрөйөм, ләкин [illegible]мде кәмһетә алмайым. Вә[illegible]е лә үҙемә генә бирәм. Әгәр ул үтәлмәй икән, иң ҡаты хөкөмдө минең үҙемдән башҡа бер кем дә бирмәй. Ләкин намыҫымды тапатҡаным юҡ һәм мин уны саф итеп һаҡлауыма ышанам. Кешегә кескәй генә яҡшылыҡ эшләү ҙә йөрәккә ниндәйҙер әйтеп аңлата алмаҫлыҡ рәхәтлек бирә. Минең йөрәгемдә һәр саҡ Горькийҙың улы Максимға Каприҙан яҙған һүҙҙәре һаҡлана.

**9 ноябрь.**

Рафаэль!

Ҡайһы саҡта иҫеңә төшөрөп ҡуйыуың өсөн рәхмәт. Дөрөҫ, ысынлап та, мин һине «ҡолағыңдан аҫып ҡуйырға» йөрөй инем. Сөнки, беҙҙең дуҫлыҡ араһына ниндәйҙер урынһыҙ һалҡынлыҡ инһә лә, мин һинең хаҡта һәр саҡ, ҡәләмдәш булғанлыҡтан, уйламайынса булдыра алмайым. Мин һинең эшеңде, тормошоңдо белергә тейешмен. Сөнки һинең эш һөйөүең мине һәр саҡ ҡыуандыра, һинең киләсәктәге әҙәби эшеңә ҙур һәм шатлыҡлы өмөт менән ҡарарға мәжбүр итә ине. Һәм мин һинең эшең — шиғырҙарың хаҡында иң яҡын һәм иң киҫкен тәнҡитсең булып фекер әйтергә тейешлекте үҙемдең беренсе бурысым тип һанайым һәм был шулай буласаҡ. Беҙ, йәштәр, бер-беребеҙ өсөн бик яуаплыбыҙ. Һинең эш — минең эш. Беҙ үҙебеҙҙең иң яҡшы сифаттарын үҙебеҙгә алып, бөтөнләй яңы сифатлы әҙәбиәт эшселәре булып сафҡа инергә тейешбеҙ. Быны беҙ йәшәгән заман талап итә.

Мин һиңә үҙемдең фекерҙәремде бик киҫкен әйттем булһа кәрәк. Ләкин һиңә ҡанатыңды ул тиклем шөрмәҫкә кәрәк ине. Ну, ярай, үтелгәнде ҡайтарып булмай. Миңә күп ваҡыт өрнәүле рәүештә үкенергә тура килә. Әллә ниндәй дыуамаллыҡ.

Рафаэль, һинең радиокомитетта диктор булып эшләй башлауыңа һәм интернатта ла эшләүеңә көнләшәм, дөрөҫөн әйткәндә. Ләкин бөтә йөрәктән шатмын да: файҙалы эш кенә түгел, ә бик, бик файҙалы эш! Һинең бик ныҡ үҫеүеңә ышанам һәм был шулай тейеш тә. Икенсенән, һин үҙеңде әҙәмәҙлекле, ныҡышмалы ижади хеҙмәткә күнектерәһең һәм ҙур бәхетте үҙ ҡулдарың менән яулайһың. Кескәй генә ижади эш һәм шул эштә кескәй генә яңылыҡ яулауың да ул баһалап бөтмәҫлек бәхет. Мин аңлайым, хәҙер һин, Рафаэль, был эшһеҙ үҙеңде бер минутҡа ғына ла «ирекле» һиҙһәң, үҙеңә нимәлер етешмәгәнен, нимәлер тулмағанын һәм үҙеңдең нисектер күңелһеҙ рәүештә буш булыуыңды тояһың. Иҫ киткес гүзәл тойғо. Ул — янып йәшәүҙең яғыулығы! Был яғыулыҡ һәр саҡ, һәр аҙым һайын, һәр ҡайҙа һулар һулышың кеүек кәрәк!

«Бөгөн көн бушҡа үтмәне!»,— тип үҙеңде тулы һиҙер шатлыҡ, о, ни тиклем рәхәт!

Молодец! Тырыш!

Тик урта мәктәпте тамамлай алмауың ғына йөрәкте телгеләй. Ләкин һин күңелһеҙләнмә. Институтҡа училище бөтөп инергә лә мөмкин. Тик үҙеңде институтҡа килә алырлыҡ итеп әҙерлә. Көтәм һине. Ышанам һиңә. Ә әҙәбиәт институтында уҡыу ысынлап та бәхет икәнен мин быйыл ғына һиҙә башланым. Хәҙер миңә үҙемдең институттан да ҡәҙерле, күңелле, һәр көнөңдә шатлыҡлы иткән йорт башҡа юҡ кеүек. Уның миңә күп байлыҡ бирәсәгенә ышанам. Ә ышаныс — яртыеңеү! Күп ваҡыт шатланып һәм дәртле йөрөйөм. Йүгерәм! Турникта тартылам. Лекциянан һуң Ленин китапханаһына сабам. Унда соҡонорлоҡ нәмәләр сикһеҙ — диңгеҙ!

Кәрим ағайға хат яҙмай тороуым насар, әлбиттә. Уның председатель булыуына бик шатмын: йәштәр өсөн бик күп эшләр тип ышанам. Ләкин нилектәндер мин быны менән иң яҡшы һәм яҡын уҡытыусынан ҡолаҡ ҡағырмын кеүек тойола.

Шаҡир Янбаевҡа күп сәләм. Мин уға һаман яҙа алмайым әле. Ваҡыты булһа, яҙһын. Икегеҙҙе лә көтәм. Нимәләр өҫтөндә эшләй? Бөтә йөрәктән уңыш теләйем.

Циклды баҫмауҙарына шатмын. Ул кәрәкмәй. Аҙаҡ үҙем белермен әле. Хәҙер миңә уҡырға кәрәк.

Байрамды бик шәп үткәрҙек. Демонстрацияла булдыҡ. Бүляларҙа студенттарса йыйылышып ултырҙыҡ.

Йөрәк тиһеңме? Яра яҙылды тиергә мөмкин инде. Ләкин хәҙер бер ҡыҙҙы ла шулай яратмам кеүек. Сәнселеп китһендәр поканы! Үҙемде бик ҡыҙыҡлы һиҙәм.

Мариятҡа башта яҙҙым. Һуңынан асыу килде: еңелсә, байрамса йәшәй. Тансанан башҡа уның ҡыҙыҡһынған нәмәһе юҡ шикелле. Хәйерле юл! Үкенмәйем. Әгәр ҙә ул мин теләгән ҙур тойғоло һәм ҙур тормошло кеше булып, миңә бөтә йөрәген биргәндә лә, беҙгә бергә булыу мөмкин булмаған булыр ине... Был фажиғә лә, көлкө лә. Күрешкәс, һөйләшербеҙ әле. Үҙеңдең эш нисек? Дәүли ни эш бөтөрә?

Икегеҙгә күп сәләм менән һеҙҙең Рәми.

**9 ноябрь.**

Клара!

Хатыңды уҡып һәм «Яҙғы ер»ҙе алып бик шатландым. Мин һиңә ныҡ асыуланып йөрөй инем. Белмәйһең әле һин минең ни тиклем уҫал икәнлекте. Ярай инде, ҡыҫҡа ғына булһа ла, хатыңды яҙып ҡотолдоң. Бәхетең! Юҡһа, мин өндәшмәүҙе кешенең бик ваҡ һәм меҫкен сифаты тип һанаған булыр инем. Ә беҙҙең Салауат ҡыҙҙарына был һис тә килешмәй! Беҙҙең ҡыҙҙар бөтә яҡтан да матур булырға тейеш, бер ҡарауҙа һоҡландырырлыҡ булһындар.

Клара, мин һинең уҡыуың тураһында белгем килә. Ә һин бер ауыҙ һүҙ ҙә яҙмағанһың. Уҡыу бит һинең төп эшең. Етмәһә быйыл урта мәктәпте тамамлап сыға торған йылың. Ауыр ҙа, күңелле лә, бер ҡасан да кире әйләнеп ҡайтмай торған ваҡытың. Тиҙҙән һиңә үҙаллы тормош башларға кәрәк буласаҡ. Ә был еңел түгел. Үҙ өҫтөңдә иҫ киткес күп эшләргә кәрәк. Үҙеңдең ихтыярыңды тәрбиәләргә, донъяға ҡарашыңды сикһеҙ киңәйтергә кәрәк буласаҡ. Һиңә кемдең дә булһа үҙеңә ҡарағанда олораҡ, тәжрибәлерәк иптәшеңдең фекерҙәре мотлаҡ кәрәк. Мин үҙем фекер алышыуһыҙ, аңлашыуһыҙ йәшәй алмайым. Үҙең менән генә сикләнеп йәшәү кешенең үҫеүен быуып тора. Мин һиңә әҙерәк ярҙам итә алырмын.

Хуш. Яҡшылыҡ теләйем.

Почтанан

## МИЛЛИ СИМВОЛИКАҒА БЕР ҠАРАШ

Һуңғы ваҡытта мине халҡыбыҙҙың бөгөнгө көнө бик борсой. Культура, политика һәм башҡа өлкәләрҙә алға киткән ҡайһы бер союздаш республикалар кимәленә күтәрелергә беҙгә ниҙәр етмәй — бына шул турала бөгөн күберәк уйлаһаҡ, иртәгә инде ниндәй ҙә булһа һөҙөмтәләргә өмөт итеп буласаҡ.

Ҡайһы саҡтарҙа бәләкәй генә идея ла бөтә халыҡҡа барып етһә, ул бик ҙур эштәрҙең башланғысы булып китеүе ихтимал.

Идеяның асылына күсәм. Республикабыҙҙа тарихи һәм милли ҡомартҡыларға иғтибар үҫә барған бер мәлдә, беҙ милли символикаға ла ҡарашты үҙгәртергә тейешбеҙ. Үҙебеҙҙе шундай хәлдә күҙ алдына килтерәйек — мәҫәлән, беҙ латыш, грузин йәки эстон кешеһе менән бер компанияла ултырабыҙ, ти. Әйткәндәй, мин быйыл сентябрь айында ғына шундай хәлдә ҡалдым — Мәскәүҙән Калининградҡа китеп барғанда Вильнюсҡа тиклем бер купела Литваның ике кешеһе менән бергә тура килдем. Улар минең менән һөйләшмәй ятһынып торҙолар. «Ағиҙел» журналын сығарып уҡырға тотоноуым булды, былар ҡайһы республиканан булыуым тураһында һораша башланылар. Берәүһе Өфөлә йыш була икән. Ул: «Һеҙҙең Башҡортостандың милли флагы ниндәй ул? Мин Өфөлә бер ҡасан да, бер ниндәй ҙә флаг күргәнем юҡ!» — тип белдереп, мине уңайһыҙ хәлдә ҡалдырҙы. Шунан икеһе лә курткаларының яға остарындағы бәләкәй генә, өс төҫлө флаг рәүешендәге значоктарын күрһәтте. Вагонда тағы ла бер нисә егеттә мин шундай флаг-значок күрҙем.

Кире ҡайтҡанда Вильнюстан бер яҡташ менән осрашып һөйләшеп килдем. Ул Каунаста булған икән. Унда ла шул уҡ хәл — һәр балконда тиерлек милли флаг.

Ағай-эне! Беҙ башҡаларҙан ҡайһы еребеҙ менән кәм? Былай йәшәү — эшме ни?

Ғөмүмән, республикабыҙҙа милли һәм тарихи символика буйынса комиссия төҙөү зарурлығы — хәҙерге мәлдә өлгөрөп еткән мәсьәлә. Был бик ҙур эште газеталар аша милли флаг, герб, гимн тәҡдим итеү өсөн конкурс иғлан итеүҙән башлап ебәрһәк, милләтебеҙҙе культура һәм политик яҡтан үҫешкән союздаш республикалар кимәленә күтәреүҙең бер сараһы булыр ине.

Ф. СӘЛИМОВ.
ӨФӨ.

## Америка ниңә бай?

Күп кешеләр араһында, Америка — бай ил, сөнки уның йәмғиәт ҡоролошо дөрөҫ, тигән фекерҙәр йөрөй. Бындай һығымта яһар алдынан тәүҙә тарихҡа күҙ һалырға кәрәк ине. Шул саҡта һеҙ Американың байыуына булышлыҡ итеүсе бик күп объектив һәм субъектив сәбәптәрҙе күрер инегеҙ. Түбәндә шуларҙың бер нисәһен яҙып үтәм. Әгәр минең менән килешмәһәгеҙ, бәхәсләшергә, үҙ фекерегеҙҙе әйтергә мөмкинһегеҙ. Ҡаршылығым юҡ. Шулай уҡ бында телгә алынмаған башҡа төрлө сәбәптәрҙе лә яҙып ебәрә алаһығыҙ.

Бына улар:

1. Америка халҡы — бик эшмәкәр, эшлекле халыҡ.

2. Америка ҡитғаһы менән беҙҙең ҡитға араһындағы айырма ер менән күк араһы шикелле. Уларҙа субтропик һәм диңгеҙ климаты, ҡоролоҡ бик һирәк күренеш. Ә был — бик ҙур объектив сәбәп.

3. Америка ерендә бер ҡасан да һуғыш булмаған. Ә беҙҙең илебеҙ меңәр йылдар буйы һуғыш усағы булды.

4. Американдарға ерле индеецтарҙы талау һәм ҡолға әйләндереү ҙә байығырға ярҙам иткән.

5. Америкала ауыл хужалығы техник яҡтан беҙгә ҡарағанда күпкә өҫтөн тора.

6. Октябрь революцияһы осоронда эре помещик һәм капиталистар, банкирҙар Рәсәйҙең күп байлыҡ һәм алтындарын талап, Америкаға ҡасҡан.

7. Американың байыуына ирекле рәүештә ҡорал һатыу ҙа ныҡ булышлыҡ итте.

Я. ҺАҘЫЕВ.
ӘБЙӘЛИЛ РАЙОНЫ.

## Айҙар ауылда ҡаласаҡ

10 класты тамамлағас, Фәтхиев Айҙар ситкә китеп эш эҙләргә теләмәне, ауылда ҡалды. Урта мәктәп бинаһы төҙөлә башлағайны. Айҙар атаһы Марс һәм ауылдың башҡа балта оҫталары менән шул бинаның түбәһен ябыуырға тотондо. Түбә ябыусылар звеноһы 6 кешенән торҙо. Иң оҫта өлкәндәрҙән ҡалышмай эшләне, һис тә һынатманы.

Мәктәп бинаһы төҙөлөп бөткәс, ул котельныйҙа эшләргә теләк белдерҙе һәм Ҡасыхан Ҡарамов, Ғаяз Ғиндуллин ағайҙары менән бергә эшләй башланы. Әле бинаның эсен буяйҙар, тиҙҙән ауылда урта мәктәп эшләй башлаясаҡ.

Айҙар—уңған егет. Мәктәп котельныйының ял итеү бүлмәһендә тәртип булдырырға тырыша. Был бүлмәгә телевизор, радиоалғыс һәм башҡа ҡайһы бер йыһаздар ҡуйғанда, эш тағы күңеллерәк барасаҡ һәм киләсәктә йәштәрҙе йәлеп итеп торасаҡ. Айҙар әлегә Совет Армияһына бармаған, киләһе йылға ғына китәсәк. Армия уның кеүек уңғандарҙы ярата. Хеҙмәтең тултырып ҡайтҡас, ауылда ҡаласаҡ. Уға ҙур уңыштар һәм бәхет теләгем килә.

Р. ТАЙМАҪОВ,
1940 йылдан КПСС ағзаһы, һуғыш инвалиды, «Ҡыҙыл Йондоҙ», I дәрәжә Ватан һуғышы ордендары һәм күп миҙалдар кавалеры.
ҠАРИҘЕЛ РАЙОНЫ,
БАЙҠЫ-ЮНЫС АУЫЛЫ.

# ШАҢДАУ

### ТАСС һәм АПН хәбәрҙәре буйынса

РОССИЯ культура фонДының Ростов бүлексәһендә «Нор-Нахичеван» рус-әрмән дуҫлығы йәмғиәте төҙөлдө. Ул Дондағы әрмәндәрҙең милли ғөрөф-ғәҙәттәрен, йолаларын тыҡыртыуға, мәҙәниәтен үҫтереүгә, балаларға туған телен өйрәнеүгә булышлыҡ итәсәк.

Дон далаларында рус ғаиләләре Ҡырымдан күсенгән әрмәндәрҙе бынан 210 йыл элек ҡабул иткән, шул ваҡыттан алып урындағы халыҡ менән килеп ултырыусылар араһын дуҫлыҡ ептәре бәйләй.



ҺҮРӘТТӘ: Гриша Хурдаян — Ростовтағы «Ҡыҙыл Аҡсай» культура заводында ойошторолған әрмән балалары ансамбленең иң йәш скрипкасыһы.

Е. НЕДЕРИ фотоһы.



«Музыка һөйөүсе».

ТАСС фотохроникаһы.

КЕШЕЛЕК йөҙөндә ҡасан юғалтыл була? Енәйәт хроникаһы статистикаһы ауыр гонаһтарҙың эскелек игеҙендә эшләнеүен иҫбатлай. Енәйәткә этәреүсе йәнә бер юл — наркотиктар ҡулланыу.

ҺҮРӘТТӘ: Мәскәүҙең Пролетар районында йәшәүсе Елена С. квартираһында йәшерелгән эфедрин ҡабы, химик наркотиктар, ҡулланылған шприц һәм энәләр табылған. Хужабикә хөкөмгә тарттырыласаҡ.

А. ШОГИН фотоһы.



# Ер тетрәй ҡалһа...

Япония сейсмологтары, Канто районында теләһә ниндәй ваҡытта 8 балл ҡеүәтле ер тетрәү булыуы мөмкин, тип иҫәпләй.

Экспертттарҙы, әгәр ҙә ер тетрәү 1988 йылдың 1 сентябрендә булған булһа, уның эҙемтәләре ниндәй булыр ине, тигән һорау ҡыҙыҡһындырҙы. Алынған мәғлүмәттәр түбәндәгене һөйләй: 150 мең кеше һәләк булыр, 250 меңе яраланыр, 800 мең йорт емерелер һәм 2570 мең йорт, янғын һөҙөмтәһендә, юҡҡа сығыр ине. Ил халҡының 37 проценты элемтәһеҙ, ә өстән бер өлөшө энергияһыҙ ҡалыр ине. Японияға сама менән 700 миллиард долларлыҡ зыян килер ине. Был уның тулайым милли продуктының сирек өлөшөн тәшкил итә, йәғни тотош Италия бер йыл эсендә етештергән продукцияға тиң.

Был ер тетрәү донъя экономикаһына ла шундуҡ ҡағылыр ине.

Фараз ителгән ер тетрәүҙән зыян күрмәгән производство потенциалының бер өлөшө, экспортҡа эшләүҙән туҡтап, илде аяҡҡа баҫтырыу бурысына тотонор ине. Илдең ыңғай тышҡы сауҙа сальдоһы кире сальдоға әүерелер һәм уны бары тик 1994 йылда ғына ыңғайға әйләндереп булыр ине.

Иҫәпләүҙәргә ҡарағанда, Японияның ҡайһы бер финанс учреждениеларының бөлгөнлөккә төшөү ихтималлығы ҙур булмаһа ла, зыян күреүселәргә компенсация түләү өсөн илдең финансының ҙур өлөшөн тупларға тура килер ине. Финанс средстволарының ҡапыл етмәй башлауы Америка банкыларын иҫәп-хисап ставкаларын кәмендә 5 процентҡа күтәрергә мәжбүр итер ине, тип иҫәпләй Токай бәнк экспертттары. Ә был кредиттың бик ныҡ ҡиммәтләнеүенә килтерәсәк. Ул АҠШ-тың ғына түгел, ә бөтә Көнбайыш экономикаһының бик ныҡ экономик төшөнкөлөгөн тыуҙырасаҡ. Был иһә үҫеш юлына баҫҡан илдәр, бөтәһенән элек Латин Америкаһы илдәрендә айырыуса ныҡ сағылыш табасаҡ, сөнки улар «өсөнсө донъяға» үтескә бурысы иң ҙур илдәр булып тора. 1992 йылға Латин Америкаһы илдәренең тулайым милли продукты 13,1, ә унан алдағы йылда — 13,6 процентҡа ҡыҫҡарасаҡ.

Токай бәнк белгестәре «үтә мөһим предприятиеларҙы, фирмаларҙы һәм банкыларҙы Токио тирәһендә туплауҙы туҡтатырға» тәҡдим итә. Токай бәнк үҙе штаб квартираһын Нагояла урынлаштырған.

Елена РЯЗАНОВА.
(АПН).

# «Дуҫлыҡ» йәрминкә үткәрә



Мәктәбебеҙҙең залы матур итеп биҙәлгән. Башҡорт халыҡ көйҙәре яңғырай, уҡыусыларҙың, уҡытыусыларыбыҙҙың йөҙҙәрендә шат йылмайыу балҡый. Ҡыш булыуға ҡарамаҫтан, хатта ҡояш та беҙҙең ҡыуаныс ысыбыҙҙы уртаҡлашҡандай, тәҙрәләр аша нурын һибеп тора.

Залдың өҫтөнә ҙур итеп «Дуҫлыҡ» тип яҙылған. Эйе, йәрминкәнең исеме үк балаларҙы, уҡыусыларҙы дуҫлыҡҡа, тыныслыҡҡа өйҙәп тора.

Был кооператив йәрминкәһен, хеҙмәт уҡытыусыһы Зәлифә Толҡобаева асып ебәрҙе. Ул уҡыусыларҙы аш-һыу бешерергә, төрлө әйберҙәр бәйләргә, сигергә өйрәтте. Зәлифә апай ярҙамында уҡыусылар төрлө кейемдәр текте, баш кейемдәре, кофталар бәйләне.

Уҡыусылар, аш-һыу бешереп, төрлө блюдолар әҙерләне. Өҫтәлдә барыһы ла, хатта күҙҙең яуын алып ултырған самауыр ҙа, бар ине. Ҡыҫҡаһы, йәрминкәбеҙ шаугәр килеп үтте. Һуңынан уҡыусылар башҡарған эштәргә урындар бирелде.

Йәрминкәлә уҡыусылар бөтәһе 220 һум керем алды. Әлбиттә, был аҡса аҙ түгел. Уҡыусыларҙың нисек булһа ла мәктәпкә ярҙам итергә тырышыуҙары бик ҡыуаныслы. Был аҡсаның яртыһын мәктәбебеҙгә ҡалдырҙыҡ: әйберҙәр һатып алырға кәрәк. Йәрминкәлә ҡатнашҡан уҡыусыларға аҡсалата бүләк тапшырылды.

«Дуҫлыҡ» кооперативы йәрминкәһе бик күңелле үтте, был көн уҡыусыларҙың күңелендә юйылмаҫ эҙ ҡалдырҙы.

Г. ЗӘЙНУЛЛИНА.
СТӘРЛЕТАМАҠ.

# «ҺЕҘҘЕҢ ЙӨРӨШ» КЛУБЫ

## 286-сы ултырыш. К. Пресняков алып бара

### ИҒТИБАР ИТЕГЕҘ, КОНКУРС!

4-се МӘСЬӘЛӘ



Өс йөрөштән мат (2 очко).

Аҡтар: Крh2, Лh4, Cd3, Ce7, Ка6, Кb4, пп. d2, d6, f2, f5 (10).

Ҡаралар: Кре5, Ла5, Лf8, пп. b6, c5 (5).

Сисеү өсөн ваҡыт — 10 көн.

### ЯУАПТАРЫҒЫҘҘЫ ТИКШЕРЕГЕҘ.

2-се мәсьәлә. Мари АССР-ҙан М. Большаков мәсьәләһе.

1. Кbd5 (2. Лd4x) 1... Ф:d5 2. Ф:a6x1... Ф:b4 + 2. К:b4x 1... Фс5 (f4) 2. Кf4x 1...Ке4 2. С:e4x 1... К:g4 2. Ф:f5x

В. Рангелов мәсьәләһе. 1. Фа4 + Крd5. 2. Ce7 (f8) c4. 3. Фd1x.

### ШАХ — М.

Шундай исемле миниатюралар йыйынтығына 1990 йылға яҙылыу дауам итә. «Шах — М» китабын алдырырға теләүселәр түбәндәге адрес буйынса 6 һум аҡса ебәрергә тейеш: **174400, Новгород өлкәһе, Боровичи ҡалаһы, «Промстройбанктың Боровичи бүлексәһе, 001700068-се иҫәп. МФО — 223036.** «Шах — М»да композиция һөйөүселәрҙең ете фигураға тиклемге мәсьәләләре һәм этюдтары баҫыласаҡ, шулай уҡ кескәй мәсьәләләр төҙөү һәм сисеү буйынса ҡыҙыҡлы конкурстар үткәреләсәк. Йыйынтыҡтың редакторы В. П. Антипов — беҙҙең яҡташ (Сибайҙа йәшәп киткән). Уның адресы: **174400, Новгород өлкәһе, Боровичи ҡалаһы, Вышневолоцк урамы, 18-се йорт, 51-се квартира.**

### АҠТАР ҠОТОЛА АЛА ИНЕМЕ?

«Нефтяник» спорткомбинаты тренеры, спорт мастерлығына кандидат Р. Шакиров менән «Авангард» заводы эшсеһе Р. Иҙрисов араһында үҙенсәлекле осрашыу булып үтте. Р. Иҙрисов аҡтар менән уйнаны.

1. e4e5 2. Кf3Кc6 3. d4 ed 4. К:d4 Cc5 5. Кb3 Cb6 6. Cd3 Фh4 7. O—O Кf6 8. Фf3 Ке5 9. Фg3 Ф:g3 10. hgh5 11. Cf4d6 12. Кc3 Cg4 13. Лae1 O—O—O 14. Cg5 Лdg8 15. C:f.

Аҡтар бирелде. 16-сы йөрөштән һуң аҡтар ҡотола ала инеме? Иң яҡшы яуап газетала баҫыласаҡ.

### ҺОРАҒЫҘ — ЯУАП БИРӘБЕҘ.

Бишбүләк районы Ҡош-Йылға ауылынан 11-се класс уҡыусыһы Геннадий Андреев: «Кооператив һәм кире мат, автор яуабы һәм башҡа төрлө сиселеш нимәне аңлата?»

Кооператив матҡа ҡоролған мәсьәләләрҙә уйынды ҡаралар башлай һәм аҡтарға ҡара королгә мат ҡуйырға ярҙам итә. Миҫал: ике йөрөштән кооператив мат.

Аҡтар: Крg4, Лb4, Кd3 (3).

Ҡаралар: Кра3. Фа6 (2).

Сиселеш. 1 Фf6 Кс5 2. Фb2 Ла4x.

Хәҙер а6 майҙанындағы ферзы урынына алмашлап ҡара ладья, фил, ат, пешка ҡуйһағыҙ, өр-яңы дүрт мәсьәлә барлыҡҡа килә. Бындай мәсьәләләр игеҙәктәр тип атала. Уларҙы үҙаллы сисегеҙ. Һәр мәсьәләне сискән өсөн берәр очко бирелә.

Кире матҡа ҡоролған мәсьәләләрҙә уйынды аҡтар башлай һәм ҡараларҙы аҡ королгә мат ҡуйырға мәжбүр итә.

Миҫал. Аҡтар: Крh1, Лh2, Ce8, Кg7, пп. e7, f4, f7, g2 (8).

Ҡаралар: Крg6, Ла1, Cb2, пп. a2, f5 (5).

Ике йөрөштән кире мат.

**Сиселеш.** Ҡара филдең һәр йөрөшө матҡа алып килә, ләкин ҡараларҙы был йөрөштә эшләтер өсөн, ҡара королде йөрөштән мәхрүм итеү шарт (пат позицияһында ҡалдырырға кәрәк). Был ошолайыраҡ башҡарыла: 1. Кh5 Крh6 2. f8К! С—x. Әгәр 1... + Крh7 2. f8ФС—x.

Автор яуабы үҙ эсен «йәшертеп, тыныс ҡына» беренсе йөрөштә һәм уйлаған варианттарҙы индерә. Беренсе йөрөш берҙән-бер генә булырға тейеш. Әгәр ҙә мәсьәләгә икенсе төрлө юл менән дә яуап бирелә икән, был башҡа төрлө сиселеш тип атала. В. Рангелов мәсьәләһенең сиселешен ҡарағыҙ. Әлбиттә, беренсе сиселеш — авторҙыҡы. Икенсе яуап көсһеҙ, ул шах биреүҙән башлана, дуалле (филдең ике йөрөшө) бер генә вариантты үҙ эсенә ала. Был — башҡа төрлө сиселеш. Оҫта шахматсылар, көсһеҙ яуап менән ҡәнәғәтләнмәй, эҙләнеүҙәрен дауам итеп, ысын яуапты — **автор сиселешен — табырға** тырыша. Был осраҡта инде, мәсьәләгә ике төрлө сиселеш тапҡан өсөн, очколар ҙа икеләтә арта.

# МӨҒЖИЗӘЛЕ ТАМАША






Ҡышҡы каникул — төрлө мажаралар осоро ла. Хатта Башҡорт дәүләт филармонияһында ла был көндәрҙә төрлө мөғжизәле ваҡиғалар булып тора. Ҡыш бабай менән Ҡарһылыу, Буратино менән Мальвина, Артамон ҡушаматлы эт филармония бинаһын әкиәт һарайына әйләндергән тиерһең. Уның тупһаһынан көн оҙоно бала-саға өҙөлмәй. Улар, әкиәт геройҙары менән бергәләп, «ҡара көстәр»ҙең яуызлығына ҡаршы көрәшә һәм Ҡыш бабай менән осраша.

Был байрам филармония хеҙмәткәрҙәре һәм Мәскәүҙән килгән ҡунаҡтар — «Социнновация» коммерция фирмаһы эргәһендәге «Криста» ижади үҙәге артистары ярҙамында ойошторолдо.

Л. ГОЛОВИЗИНА.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: баянда Б. Бобин уйнай. Кәмитсе Данила ролендә — В. Крылов.

II класс уҡыусыһы Андрей Букса Буратино (В. Бардин) менән.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.




# ҮҪМЕРҘӘР ҺЫНАТМАНЫ

6—7 ғинуар. Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы — «Сокол» (Киев) — 3:1, 9:2.

СССР беренселегенә үҫмерҙәр араһында хоккей буйынса ярым финал турнирының тәүге уйындарын йәш юлаевсылар үҙ майҙанында Киевтың «Сокол» командаһы менән үткәрҙе.

Финалға сығыу өсөн ярым финал уйындарында Өфө юлаевсыларына беренсе урынға сығырға кәрәк.

Н. БАЙРАСОВ.



«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04123 Заказ № 53.